الجزء ٣ الحزب ٥

۞ تِلْكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُ
وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَٰتٍ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ
وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ
بَعْدِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخْتَلَفُوا۟
فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلُوا۟
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ٢٥٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟
مِمَّا رَزَقْنَٰكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا
شَفَٰعَةٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٥٤ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلْحَىُّ ٱلْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُۥ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مَن ذَا ٱلَّذِى يَشْفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ يَعْلَمُ
مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَىْءٍ مِّنْ عِلْمِهِۦٓ إِلَّا
بِمَا شَآءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفْظُهُمَا
وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ٢٥٥ لَآ إِكْرَاهَ فِى ٱلدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشْدُ مِنَ
ٱلْغَىِّ فَمَن يَكْفُرْ بِٱلطَّٰغُوتِ وَيُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسْتَمْسَكَ
بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَا وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٥٦



253 Ergamoota warra sitti dubbanne kana wahyii, hordoftootaafi sadarkaa keessatti garii isaanii garii irra caalchifne. Isaan irraa kan akka Muusaa kan Rabbiin ittiin dubbatetu jira. Isaan irraa kan akka Muhammad (saw) namoota hundatti erguudhaan, ergaan isaaniin dhumuufi ummanni Isaanii ummata hundarra caalchifamuudhaan kan Rabbiin sadarkaa ol aanaatti ol kaasetu jira. Iisaa ilma Maryamiif mu'ujizaa ifaa kan akka du'aa fayyisuu, jaamaafi lamxii fayyisuu kan nabiyyummaa isaatti akeeku kennine. Akka inni ajaja Rabbiitiin dhaabbatuuf Jibriiliin isa jabeessine. Odoo Rabbiin fedhee warri booda ergamootaatii dhufan erga ragaaleen ifaan isaanitti dhufee wal hin lolanu ture. Garuu isaan wal dhabanii qoodaman: isaan irraa nama Rabbitti amanetu jira. Isaan irraa kan kafaretu jira. Odoo Rabbiin wal loluu dhabuu isaanii fedhee silaa wal hin lolanu ture. Garuu Rabbiin waan fedhe hojjata. Abbaa fedhe rahmata isaatiifi tola isaatiin gara iimaanaatti qajeelcha. Abbaa fedhe immoo haqaafi ogummaa isaatiin ni jallisa.

254 Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Odoo Guyyaan Qiyaamaa hin dhufin waan nuti isiniif kennine irraa qabeenya halaala arjoomaa. Ogga sana daldalli isa keessa namni waan isa fayyadu hojjatatu hin jiru. Jaalalloon yeroo rakkoo isa fayyadus hin jiru. Akkasumas wanti hunduu erga eeyyama Rabbiitii malee miidhaa deebisuufi bu'aa fiduu hin danda'u. Kaafiroonni, dhugumatti isaantu sababa kufriitiif miidhaa raawwattoota.

255 Rabbiin Isa dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jirreedha. Jireenya guutuu duutiifi hanqinni isa keessa hin jirre jiraataadha. Ofiin dhaabbataa uumama Isaa hunda irraa of ga'eedha. Uumamni hunduu Isaan dhaabbatte; haala ishee hunda keessattuu Isarraa of hin geessu. Mugaatiifi hirribni Isa hin qabu. Kun jireenyi Isaa guutuu waan ta'eef. Mootummaan waan samiifi dachii keessaa kan Isaa qofa. Namni tokkollee Isa biratti booda eeyyamaafi jaalala Isaatii malee jaarsummaa hin dhaabbatu. Amrii uumama Isaa irraa waan uumamee tare ni beeka; waan hin uumaminis haala kamiin Isa qeebaluu ni beeka. Beekumsa Isaa irraa waan Inni isaanitti barsiise malee hin beekanu. Kursiyyiin Isaa, inni bakka koomee lamaan Rabbiiti, bal'inaafi guddina isaaniitii waliin samiifi dachii irra marseera. Isaan tiksuun Isarratti hin ulfaatu. Inni Zaata, sadarkaafi dandeettii Isaatiin ol ta'aadha. Mootummaafi taayitaa Isaatiin guddaadha.

256 Nama tokkoyyuu amantiitti seensisuuf dirqisiisaan hin jiru. Sababni isaas inni amantii dhugaa ifaadha; nama tokko itti dirqisiisuuf dhimmi hin jiru. Qajeelumni jallina irraa adda baheera. Namni waan Rabbii gaditti gabbaramu hundatti kafaree irraa qulqullaa'ee Rabbitti amane amantii irraa sababa cimaa Guyyaa Qiyaamaa najaa nama baasu hin cinne qabateera. Rabbiin jechoota gabroota Isaa dhaga'aadha; gocha isaaniis beekaadha. Ishee irratti isaan mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin ol ta'e beekumsaafi ogummaa Isaatiin ergamootaafi nabiyyoota isaa wal caalchiseera.
- Akka Rabbiin dubbii Isaan malu dubbatu mirkaneesseera. Inni garii ergamoota Isaa kan akka Muusaafi Muhammadiin (saw) dubbateera.
- Iimaanni, qajeelumni, kufriifi jallinni hunduu fedhiifi murtii Rabbiitiini. Kana keessaa inni ogummaa gahaa qaba; odoo fedhee nama hunda qajeelcha.
- Aayatul kursiyyiin aayata Qur'aanaa hundarra guddaadha. Kunis waan isheen gooftummaa Rabbii, gabbaramaa ta'uufi amala Rabbii of keessaa qabduufi.
- Islaama hordofuufi keessa seenuun jaalalaafi qeebaltii irraa ta'uu qaba. Amantii Rabbii keessa dirqisiisaan hin jiru.
- Kitaaba Rabbiifi sunnaa ergamaa isaa qabachuun sababa guddaa addunyaafi aakhiraatti nama milkeessuudha.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُخْرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۖ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَوْلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ
ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٢٥٧﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِى حَآجَّ إِبْرَٰهِۦمَ فِى رَبِّهِۦٓ
أَنْ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرَٰهِۦمُ رَبِّىَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ
وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحْىِۦ وَأُمِيتُ ۖ قَالَ إِبْرَٰهِۦمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأْتِى
بِٱلشَّمْسِ مِنَ ٱلْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ ٱلْمَغْرِبِ فَبُهِتَ ٱلَّذِى
كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾ أَوْ كَٱلَّذِى
مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحْىِۦ
هَٰذِهِ ٱللَّهُ بَعْدَ مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ ٱللَّهُ مِا۟ئَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُۥ ۖ
قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۖ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ بَل
لَّبِثْتَ مِا۟ئَةَ عَامٍ فَٱنظُرْ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ
وَٱنظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ ءَايَةً لِّلنَّاسِ ۖ وَٱنظُرْ إِلَى
ٱلْعِظَامِ كَيْفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٥٩﴾



(257) Rabbiin warra isatti amanan ni gargaara; haqa isaan agarsiisa; isaan tumsa. Dukkana kufriifi wallaalumaa irraa gara ifa iimaanaatiifi beekumsaatti isaan baasa. Warri kafaran aanaan isaanii waan isaan gabbaran kan kufrii isaaniif bareechanii ifaa iimaanaafi beekumsaa keessaa isaan baasanii gara dukkana kufrii wallaalumaatti isaan baasaniidha. Isaan kun warra ibiddaa kan ishee keessatti hafanuudha. Rabbiin erga garee lamaan dubbatee isaan lamaaniif fakkeenya lama godhe.
(258) Yaa Nabiyyichaa! Sila namicha jallataa waa'ee gooftummaafi tokkummaa Rabbii keessatti Ibraahiimiin falmee irraa waan nama ajaa'ibu argiteettaa? Rabbitu namichaaf mootummaa kenninaan jallatee kun isarraa argame. Ibraahiim waa'ee Rabbii isaa 'Rabbiin kiyya isa uumama hunda jiraachisee ajjeesuudha' jedhe. Jallatichis diddaa isaatiin 'anis naman fedhe ajjeesee kanin fedhe dhiisuudhaan jiraachiseen ajjeesa' jedhe. Ibraahiimis ragaa biraa kan kanarra cimaa ta'een isatti dhufe. 'Rabbiin kiyya inni ani gabbaru biiftuu kallattii bahaa irraan fida; ati immoo kallattii dhihaatiin fidi mee?' jedheen. Jallatichis dhama'ee haasaan harkaa bade. Ragaan cimnaan mo'atame. Rabbiin sababa miidhaa isaanii zaalimoota karaa isaa qabachuu isaaniif hin mijeessu.
(259) Yookiin sila fakkii isa ganda wahii kan manneen ishee kukkuftee dadaan ishee diigamee jiraattonni ishee halaakamanii lafa duwwaa taatee jiruu irra dhufee ajaa'ibsiifatee 'Rabbiin akkamumatti jiraattota gandattii kanaa erga isheen duutee jiraachisa?' jedhee hin barree? Rabbiin yeroo waggaa dhibba isa ajjeese. Ergasii isa jiraachise. 'Du'aa taatee hagam turte?' jedhee isa gaafate. 'Guyyaa tokko yookiin walakkaa guyyaan ture' jedhee deebise. Rabbiinis 'lakkii waggaa dhibba turte; mee gara nyaataafi dhugaatii sii waliin turee ilaali. Kan dafee jijjiiramu nyaata ta'uu waliin inni akkuma isaatiin jira; hin jijjiiramne. Harree kee duutuus ilaali. Namoota deebisanii kaasuuf dandeettii Rabbii irratti namootaaf ragaa ifaa si taasisuuf kana goone. Gara lafee harree keetii ishee adda facaatee wal irraa fagaattee akkamitti ishee kaafnee garii ishee gariidhaan walitti qabnee ergasii foon isheetti uffifnee jireenyatti ishee deebifnu ilaali. Yeroma sana argu dhugaan isaaf galee dandeettii Rabbii baree sana amanee ka'e. Rabbiin waan hundarratti danda'aa ta'uu bare.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wanti guddaan warra iimaanaa adda baasu isaan dhimma isaanii kan amantiifi addunyaa keessatti qajeelumaafi beekumsa Rabbiin biraa ta'e irra jiru. Kun faallaa kaafirootaati.
- Wanti nama jallisu guddaan humnaafi taayitaadhaan hanga dhugaa maalummaa isaa irraa jaamu tokko gowwoomuudha.
- Warra dharaatiin haqa ifa galchuufi qajeeluma irraa jallachuu isaanii ibsuuf jecha falmuun ni ta'a.
- Dandeettiin Rabbii guddaadha; homaawuu Isa hin dadhabsiisu. Du'aa kaasuun kana keessaa isa tokko.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيۡفَ تُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰۖ قَالَ أَوَلَمۡ
تُؤۡمِنۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطۡمَئِنَّ قَلۡبِيۖ قَالَ فَخُذۡ أَرۡبَعَةٗ مِّنَ
ٱلطَّيۡرِ فَصُرۡهُنَّ إِلَيۡكَ ثُمَّ ٱجۡعَلۡ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٖ مِّنۡهُنَّ جُزۡءٗا
ثُمَّ ٱدۡعُهُنَّ يَأۡتِينَكَ سَعۡيٗاۚ وَٱعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ
٢٦٠ مَّثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ
أَنۢبَتَتۡ سَبۡعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنۢبُلَةٖ مِّاْئَةُ حَبَّةٖۗ وَٱللَّهُ
يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦١ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ
أَمۡوَٰلَهُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتۡبِعُونَ مَآ أَنفَقُواْ مَنّٗا وَلَآ
أَذٗى لَّهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ
يَحۡزَنُونَ ٢٦٢ ۞ قَوۡلٞ مَّعۡرُوفٞ وَمَغۡفِرَةٌ خَيۡرٞ مِّن صَدَقَةٖ ربع الحزب
يَتۡبَعُهَآ أَذٗىۗ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٞ ٢٦٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لَا تُبۡطِلُواْ صَدَقَٰتِكُم بِٱلۡمَنِّ وَٱلۡأَذَىٰ كَٱلَّذِي يُنفِقُ مَالَهُۥ
رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ
صَفۡوَانٍ عَلَيۡهِ تُرَابٞ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٞ فَتَرَكَهُۥ صَلۡدٗاۖ لَّا يَقۡدِرُونَ
عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّمَّا كَسَبُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦٤



260 Yaa Nabiyyichaa! Ogga Ibraahiim 'yaa Rabbiin ija kiyyaan du'aa fayyisuum akkamitti akka ta'e na agarsiisi' jedhe yaadadhu. Rabbiinis 'dhimma kanatti hin amannee?' jedheen. Ibraahiimis 'eeyyee amaneera. Garuu qalbii kiyya keessatti tasgabbii dabalataan barbaada' jedhe. Rabbiin isa ajajee 'simbirroo afur fudhu. Ofitti qabii ishee cicciri. Ergasii gaarreen naannoo kee jiran irra qoodaa ishee kakaa'i. Ergasii isheetti lallabi; achumaan ariitiidhaan kan jireenyi isheetti deebi'e taatee sitti dhufti. Yaa Ibraahiim Rabbiin taayitaa isaa keessatti injifataa, uumamaafi sharii'aa isaa keessatti ogeessa ta'uu beeki' jedheen.

261 Fakkeenyi mindaa mu'uminoota warra qabeenya isaanii karaa Rabbii keessatti arjoomanuu akka fakkii firee tokkoo kan qottuun dachii gaarii keessa keenyaan sootalloo torba biqilchitee sootalloo hunda keessayyuu fireen dhibbi jiruuti. Rabbiin mindaa abbaa fedheef dachaa godha. Mindaa isaanii herregaan malee isaaniif kenna. Rabbiin abbaa tolaafi kennaa guddaati. Nama dachaan kennamuufii qabus ni beeka.

262 Warri qabeenya isaanii ajaja Rabbiitiifi jaalala Isaa keessatti arjoomanii ergasii kenna isaanii kana waan mindaa isaa balleessu kan akka jechaan yookiin gochaan namootatti dhaaddachuu hin hordofsiisin, isaaniif mindaan isaanii Rabbii isaanii bira jira. Waan fuulduratti isaan mudatuuf hin sodaatanu; qananiin isaanii guddaa waan ta'eef waan darbeefis hin gaddanu.

263 Jecha gaarii kan isaan gammachuu qalbii mu'uminaa irraa seensiftuufi nama balleesseef dhiisuutu sadaqaa dhaaddannaadhaan nama rakkisuun keessa jiru irra caala. Rabbiin gabroota Isaa irraa dureessa. Obsaadha adabbii isaanitti hin ariifachiisu.

264 Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Sadaqaa keessan nama arjoomtaniif sanarratti dhaaddachuufi isa rakkisuudhaan hin balleessinaa. Fakkeenyi nama kana hojjatuu fakkii namicha kaafira Rabbitti, Guyyaa Qiyaamaatti, mindaafi adabbii isa keessa jirutti hin amanne akka namoonni arganii isa faarsanuuf jecha arjoomuuti. Fakkeenyi isa kanaa akka dhagaa mucucaataa biyyeen isarra jiruu dhagicha irratti roobni guddaan roobee biyyecha dhagaarraa dhiqee mucucaataa qulqulluu hambiseeti. Akkuma kana fakkiin nama agarsiifannaaf jecha kennatuu mindaan hojiifi kennaa isaanii ni bada; homaa Rabbiin biratti hin hafu. Rabbiin kaafiroota gara waan jaalala isaa qabuu, hojiifi kennaa isaanii keessatti isaan fayyaduutti hin qajeelchu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaan iimaanaafi yaqiinaa wal caala; daangaan ishee hin jiru. Namni tokko hanguma mallattoolee Rabbii kan sharii'aafi uumamaa ilaaluun iimaanaafi yaqiina dabalata.
- Rabbiin erga uumamni du'anii deebisee kaasuun dandeettiifi guddinni Isaa guutuu ta'uu akeeka.
- Karaa Rabbii keessatti arjoomuun yeroo niyyaa gaariidhaan ta'ee rakkisuufi dhaaddannaan itti makachuu dhabe sadarkaafi mindaa guddaa qaba.
- Wanti gaariin namni waliif ta'u jechaafi gocha keessatti haala gaaromuufi nama balleesseef dhiisuudha.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ
وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ
فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٥ أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُۥ
جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ
فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ
ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَٱحْتَرَقَتْ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ٢٦٦ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا
لَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ
وَلَسْتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغْمِضُوا۟ فِيهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ
حَمِيدٌ ٢٦٧ ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم بِٱلْفَحْشَآءِ
وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ
٢٦٨ يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ وَمَن يُؤْتَ ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ
أُوتِىَ خَيْرًا كَثِيرًا وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ٢٦٩



(265) Fakkeenyi mu'umina warra qabeenya isaanii lubbuun isaanii tasgabbooftee wareega Rabbii dhugoomsitee jaalala Rabbii barbaachaaf kennituu akka ashaakiltii lafa ol fuudhamaa gaarii irra jirtuu bokkaan gaariin isatti roobee firee dachaa biqilchitee yoo roobni gahaan itti roobuu dhabe firee yaraa kennitee waan dachiin ishee gaarii taateef sanumaan of gaheeti. Akkuma kana sadaqaan mu'uminaa odoma xiqqoo ta'eeyyuu Rabbiin ishee qeebalee dachaa godha. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha; haalli warra ikhlaasa qabanuufi riyaa'ii qabanu isa hin dhokatu. Hundaawuu waan isaaniif maluun mindeessuuf jira. Ergasii Rabbiin fakkeenya biraa kan ittiin akkaataa namicha riyaa'iif kennatuu ibsu nuu godhe.

(266) Sila tokkoon keessan ashaakiltii isa keessa nakhliifi inabni jiru kan keessa ishee bishaan mi'ooftuun yaatu, isa keessaa gosa fuduraa hunda qabu ta'ee abbaa ashaakiltittii dullumni qabdee jaarsa homaa hojjachuu hin dandeenye ta'ee inni immoo ilmaan xixiqqoo dadhaboo hojii hin dandeenye qabaatee ashaakilticha qilleensi cimaan ibiddi keessa jiru itti bu'ee yeroo namichi sababa dullumaafi dadhabina ilmaaniitiif jecha hundarra itti haajomu keessa ashaakiltichi hundinuu gubatee ta'uu ni jaallataa? Fakkeenyi nama qabeenya isaa riyaa'iif jecha kennatuu akka namicha kanaati. Guyyaa Qiyaamaa ogga inni yeroo hundarra itti haajomu keessa khayrii tokkoon maleetti gara Rabbii isaa dhufa. Akka isin xinxaltaniif jecha Rabbiin akka fakkeenya kanaatti waan addunyaafi aakhiraatti isin fayyadu isiniif ibsa.

(267) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Qabeenya halaala gaarii hojjatattan irraa arjoomaa. Waan biqiloota dachii irraa isiniif baafne irraas kennadhaa. Ishee fokkiftuu barbaaddanii hin kennatinaa. Odoo inni isiniif kennamee silaa waan fokkisaa ta'eef ija keessan dunuunfattanii dirqisiifamtanii malee hin fudhattanu ture. Akkam waan ofii hin jaalanne Rabbiif jaalattu. Rabbiin arjooma keessan irraa dureessa, zaataafi gocha Isaa keessatti faarfamaa ta'uu beekaa. Erga gaggaarii arjoomuutti isaan ajajee tooftaa shayxaanaafi waswaasa isaa irraa isaan akeekkachiise. Ni jedhe:

(268) Shayxaanni hiyyummaadhaan isin sodaachisa. Doynummaatti isin kakaasa. Yakkaafi badii hojjachuutti isin waama. Rabbiin immoo dilii keessaniif araarama guddaafi soorata bal'aa isiniif wareega. Rabbiin abbaa tola guddaati; haala gabroota Isaa beekaadha.

(269) Dubbii keessatti haqa qunnamuufi gocha keessatti sirrii dalaguu gabroota Isaa irraa abbaa fedheef kenna. Namni kun kennameef dhugumatti khayrii guddaa fudhateera. Keeyyatoota Rabbiitiin namoota sammuu guutuu ifaa isaa ibsatuufi qajeelfama isaatiin qajeelu malee hin gorfamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminoonni dhugaan Rabbitti amanan wareegaafi mindaa Rabbii sirriitti dhugeessoodha. Isaan qabeenya isaanii sodaa, gaddaafi waswaasa shayxaanaa kan akka hiyyummaafi dhimmaan sodaachisuu mil'achuudhaan maleetti arjoomu.
- Ikhlaasni waan hojii barakachiisuufi dabalchiisu keessaa isa guddaadha.
- Khasaaraa keessatti kan daangaa ga'e nama hojii isaatiin riyaa'ii fedhuudha. Isaaf mindaan hojii faaruu isaanii malee homaa hin jiru.

وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوۡ نَذَرۡتُم مِّن نَّذۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ
يَعۡلَمُهُۥۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٍ ٢٧٠ إِن تُبۡدُواْ
ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِيَۖ وَإِن تُخۡفُوهَا وَتُؤۡتُوهَا
ٱلۡفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن
سَيِّـَٔاتِكُمۡۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٧١ ۞ لَّيۡسَ نصف الحزب ٥
عَلَيۡكَ هُدَىٰهُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۗ وَمَا
تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَلِأَنفُسِكُمۡۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا
ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ ٱللَّهِۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يُوَفَّ إِلَيۡكُمۡ
وَأَنتُمۡ لَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٢ لِلۡفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحۡصِرُواْ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ ضَرۡبٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ
يَحۡسَبُهُمُ ٱلۡجَاهِلُ أَغۡنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعۡرِفُهُم
بِسِيمَٰهُمۡ لَا يَسۡـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلۡحَافٗاۗ وَمَا تُنفِقُواْ مِنۡ
خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ٢٧٣ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُم
بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ
رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٤



(270) Qabeenya irraa wanti isin xiqqoos haa ta'uu baay'ee jaalala Rabbii barbaacha kennattan yookiin hojii khayrii hin dirqisiifamne of irra keessan Rabbiin sana hundaa ni beeka. Isa biratti homaa hin badu. Isa irratti mindaa guddaa isin mindeessuuf jira. Zaalimoota warra waan isaan irratti dirqama ta'u dhorgatan, kan daangaa Rabbii taraniif tumsitoonni adabbii Guyyaa Qiyaamaa isaan irraa deebisanu hin jiranu.

(271) Sadaqaa irraa waan arjoomtan yoo mul'iftaniif sadaqaan keessan toleera. Yoo dhoksitanii hiyyeeyyiidhaaf kennitan immoo isatu mul'isuurra caala. Isatu ikhlaasatti irra dhihaata waan ta'eefi. Sadaqaa warra ikhlaasa qabuu keessa dilii isaanii dhoksuufi araaramuutu jira. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Haala keessan irraa homaa Isa hin dhokatu.

(272) Yaa Nabiyyichaa! Haqa qeebaluufi isa jala butamuu isaan qajeelchuun sirra hin jiru. Kan sirratti dirqama ta'u gara haqaatti isaan waamuufi haqa isaan barsiisuudha. Haqa isaan qunnamsiisuufi qajeelchuun harka Rabbiiti. Inni abbaa fedhe qajeelcha. Toltuun wanti isin kennattan faayidaan isaa garuma keessan deebi'a. Rabbiin isin irraa dureessa waan ta'eef. Sadaqaan keessan Rabbiif jecha qofa haa ta'u. Mu'uminni dhugaa jaalala Rabbii barbaachaaf malee hin kennatanu. Toltuu irraa wanti isin kennattan isin mindaa isaa guutuudhuma fudhattu. Rabbiin nama tokkollee hin miidhu. Yeroma karaa Rabbii keessatti arjoomuu dubbatee mu'uminootas gara isaatti waamu bakka isaan itti baasuu qaban ibseefii ni jedhe:

(273) Hiyyeeyyii warra karaa Rabbii keessatti qabsaa'uun rizqii barbaacha deemuu dhorge kan wallaalaan haala isaanii kadhaa irraa of tiksuutiin dureessa se'uuf kennaa. Nama isaanitti siqetu mallattoo kan akka qaamni isaanii huccuutti haajomuutiin isaan bara. Isaan akka hiyyeeyyii biraa kan kadhaa jabeessanii kadhatanuutii miti. Qabeenyaafi kan biraa irraa waan isin arjoomtan Rabbiin isa beekaadha; mindaa guddaas sanarratti isin mindeessuuf jira.

(274) Warri halkaniifi guyyaa, iccitiifi mul'isuudhaan riyaa'iifi nama dhageessifachuun maleetti qabeenya isaanii jaalala Rabbii barbaacha arjooman isaaniif Guyyaa Qiyaamaa mindaa isaaniitu jira; Waan fuulduratti isaan mudatuuf hin sodaatanu; tola Rabbiifi qananii isaa irraa kan ka'e addunyaa irraa waan isaan tareefis hin gaddanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminni sadaqaa isaa keessatti yeroo ikhlaasa qabaate bu'aa isaa ilaalee dhoksuufi mul'isuu keessa rakkoon hin jiru.
- Garuu dhoksuutu mindaa keessatti irra caalaadha; sababni isaas ikhlaasatti dhihoo waan ta'eef.
- Hiyyeeyyii warra of tiksuun haala isaanii mul'isuufi namoota kadhachuu irraa isaan dhorgituuf yaaduutti mu'uminoota kaasuu.
- Yeroo hundaa karaa Rabbii keessatti arjoomuun barbaachisaadha; mindaan ishees guddoodha. Rabbiin ishee irratti addunyaafi aakhiraatti mindaa guddaa wareege.

ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ ٱلرِّبَوٰاْ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِي
يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيۡطَٰنُ مِنَ ٱلۡمَسِّۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡبَيۡعُ
مِثۡلُ ٱلرِّبَوٰاْۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلۡبَيۡعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰاْۚ فَمَن جَآءَهُۥ
مَوۡعِظَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمۡرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِۖ وَمَنۡ
عَادَ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧٥ يَمۡحَقُ
ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰاْ وَيُرۡبِي ٱلصَّدَقَٰتِۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ
٢٧٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ
وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓاْ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٧٨ فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ
فَأۡذَنُواْ بِحَرۡبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَإِن تُبۡتُمۡ فَلَكُمۡ رُءُوسُ
أَمۡوَٰلِكُمۡ لَا تَظۡلِمُونَ وَلَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٩ وَإِن كَانَ
ذُو عُسۡرَةٖ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيۡسَرَةٖۚ وَأَن تَصَدَّقُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ
إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٨٠ وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى
ٱللَّهِۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٨١



Rabbiin yeroma karaa Isaa keessatti arjoomuutti waan isa keessa wal gargaaruufi rakkoo walii furuun jiruuf jecha kakaasee ka'u waan kana faallessu irraa immoo ni dhorge. Innis ribaadha. Ni jedhe:

275 Warri dhalaan hojjatanuufi isa fudhatan Guyyaa Qiyaamaa qabrii isaanii irraa fakkii nama maraatummaan shayxaanaa isa tuqee dhaabbatuutti malee hin dhaabbatu. Qabrii isaa irraa ogga kaafamu akka namni gaggabduun itti jiru kukkufaa ka'uutti kukkufaa dhaabbata. Kunis waan isaan dhala nyaachuu halaala godhataniifi. Dhalaafi waan Rabbiin kasbii irraa halaala godhe adda hin baafne. 'Daldalli halaala ta'uu keessatti akkuma dhalaati; hundi isaaniituu gara qabeenya dabalchiisuutti geessa' jedhan. Rabbiin deebii isaanirratti kenneeti isaan kijibsiise. Rabbiin ol ta'e waan bu'aan dhuunfaafi walii galaa keessa jiruuf daldala halaala godhe. Dhala immoo miidhaafi dharaan qabeenya namaa nyaachuun waan keessa jiruuf haraama godhe. Namni gorsi Rabbii isaa biraa kan dhala irraa dhorguufi akeekkachiisuun keessa jiru isatti dhufee irraa dhorgamee gara Rabbitti deebi'e wanti duraan dhala fudhate isumaafi; diliin isarra hin jiru. Waan booda sanaatiif immoo dhimmi isaa gara Rabbii deebi'a. Namni erga dhorgaan Rabbiin biraa ta'e isa dhaqqabee ragaan isarratti dhaabbatee booda dhala fudhachuutti deebi'e ibidda seenuufi ishee keessatti hafuu haqa godhateera. Ibidda keessatti hafuun asittii dubbatame kun kan itti fedhame yeroo dheeraa keessa turuudha; keessatti hafuun kaafirootaaf malee hin ta'u. Warri tawhiidaa isa keessatti hin hafanu. Rabbiin yeroma karaa Isaa keessatti arjoomuufi waa'ee dhalaa dubbatee ka'u garaagarummaa mindaa isaanii ibsee ni jedhe:

276 Rabbiin qabeenya dhalaa ni dhabamsiisa. Kun immoo qabatamaan isa dhabamsiisuu ta'uu danda'a. Akkasumas barakaa keessaa fuuchuun ta'uu danda'a. Sadaqaa immoo ishee dabalee mindaa ishee baay'isa. Mindaa hojii gaarii fakkii kudhanii hanga dachaa dhibba torbaa, hanga sanaa oliitti baay'isee kafala. Qabeenya warra sadaqaa kennuu keessa barakaa kaa'a. Rabbiin nama kaafira didaa, haraama halaala godhatu, yakkaafi badii keessatti dheeratu hundaa hin jaalatu.

277 Warri Rabbitti amanan, ergamaa isaa hordofan, hojii gaarii hojjattan, salaata guutummaan akka Rabbiin ajajetti rawwataniifi zakaa qabeenya isaanii nama maluuf kennan isaaniif mindaan isaanii Rabbii isaanii bira jira. Waan fuulduratti isaan mudatuuf hin sodaatanu; addunyaafi qananii ishee irraa waan isaan tarteef hin gaddanu.

278 Yaa warra Rabbitti amantan! Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Yoo dhugaadhaan kan Rabbiifi dhala inni isin dhorgetti amantan taataniif qabeenya ribaa nama biratti hafe barbaaduu dhiisaa.

279 Yoo waan itti ajajamtan kana hin hojjanneef lola Rabbiifi ergamaa Isaa irraa ta'e mirkaneeffadhaa beekaa. Yoo tawbattanii gara Rabbii deebitanii dhala dhiiftan indoon (qabeenya bu'uuraa) qabeenya keessanii kan liqeessitan isiniif jira. Indoo qabeenya keessanii irratti dabaltanii fudhachuudhaan eenyuunuu hin miitanu; ishee irraa hir'ifamuudhaanis hin miidhamtanu.

280 Yoo namni isin hidaa irraa qabdan hiyyeessa ta'ee waan hidaa isaa ittiin kafalu dhabe hanga qabeenya argatee waan hidaa ittiin kafalu argatutti tursiisaa. Isin hidaa irraa barbaaduu dhiiftanii isatti sadaqachuun yookiin garii isaaf dhiisuun yoo bu'aa inni Rabbiin biratti qabu beektaniif isiniif caalaadha.

281 Adabbii guyyaa isa keessa hunda taatanii gara Rabbii deebitanii fuuldura isaa dhaabattanuu sodaadhaa. Sana booda lubbuun hunduu mindaa waan hojjattee khayriifi hamtuus ta'u ni mindeeffamti. Mindaa hojii toltuu isaanii hir'isuufi adabbii badii isaanii dabaluudhaan hin miidhamanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dilii guddaa keessaa akkaan guddaan dhala nyaachuudha. Kanaafuu Rabbiin nama isa nyaatu lolaan, addunyaatti barakaa isaa haquufi aakhiraatti kukkufuudhaan dinniine.
- Waliin hojjachuu qabeenyatti rarra'u keessatti murtii sharii'aa qabachuun barakaa ishee keessatti dabala.
- Hiyyeessa eeggachuun sadarkaa inni qabu. Akkasumas garii hidaa sana yookiin hunda isaa irratti sadaqachuun bu'aa addaa qaba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى
فَٱكۡتُبُوهُۚ وَلۡيَكۡتُب بَّيۡنَكُمۡ كَاتِبُۢ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَلَا يَأۡبَ
كَاتِبٌ أَن يَكۡتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ ٱللَّهُۚ فَلۡيَكۡتُبۡ وَلۡيُمۡلِلِ
ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ وَلۡيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ وَلَا يَبۡخَسۡ مِنۡهُ شَيۡـٔٗاۚ
فَإِن كَانَ ٱلَّذِي عَلَيۡهِ ٱلۡحَقُّ سَفِيهًا أَوۡ ضَعِيفًا أَوۡ لَا يَسۡتَطِيعُ
أَن يُمِلَّ هُوَ فَلۡيُمۡلِلۡ وَلِيُّهُۥ بِٱلۡعَدۡلِۚ وَٱسۡتَشۡهِدُواْ شَهِيدَيۡنِ
مِن رِّجَالِكُمۡۖ فَإِن لَّمۡ يَكُونَا رَجُلَيۡنِ فَرَجُلٞ وَٱمۡرَأَتَانِ
مِمَّن تَرۡضَوۡنَ مِنَ ٱلشُّهَدَآءِ أَن تَضِلَّ إِحۡدَىٰهُمَا فَتُذَكِّرَ
إِحۡدَىٰهُمَا ٱلۡأُخۡرَىٰۚ وَلَا يَأۡبَ ٱلشُّهَدَآءُ إِذَا مَا دُعُواْۚ وَلَا تَسۡـَٔمُوٓاْ
أَن تَكۡتُبُوهُ صَغِيرًا أَوۡ كَبِيرًا إِلَىٰٓ أَجَلِهِۦۚ ذَٰلِكُمۡ أَقۡسَطُ
عِندَ ٱللَّهِ وَأَقۡوَمُ لِلشَّهَٰدَةِ وَأَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَرۡتَابُوٓاْ إِلَّآ أَن تَكُونَ
تِجَٰرَةً حَاضِرَةٗ تُدِيرُونَهَا بَيۡنَكُمۡ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ
أَلَّا تَكۡتُبُوهَاۗ وَأَشۡهِدُوٓاْ إِذَا تَبَايَعۡتُمۡۚ وَلَا يُضَآرَّ كَاتِبٞ
وَلَا شَهِيدٞۚ وَإِن تَفۡعَلُواْ فَإِنَّهُۥ فُسُوقُۢ بِكُمۡۗ وَٱتَّقُواْ
ٱللَّهَۖ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱللَّهُۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٨٢



(282) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Yeroo gariin keessan gariidhaaf hanga yeroo murtaa'aatti liqeessitan hidaa sana barreessaa. Jidduu keessanitti barreessaan haqaafi dhugaa sharii'aan wal galuun haa barreessu. Barreessichi hidaa sana waan Rabbiin isa barsiiseen haqaan barreessuu hin didin. Akka mirkaneessuu isaatiin ta'uuf jecha waan inni haqqiin irra jiru itti himu haa barreessu. Rabbii gooftaa isaa haa sodaatu. Hidaa irraa homaayuu kan lakkoofsa, gosa yookiin akkaataa isaatti rarra'u akka hin hir'ifne. Yoo inni haqni irra jiru sirriitti fayyadamuu hin dandeenye, daa'ima dadhabaa, maraatuu ta'e yookiin waan arrabni qabameef himuu hin dandeenye ta'e waliyyiin bakka isaa bu'ee haqqiifi dhugaadhaan haa himu. Ragaa dhiira lama sammuu qaban nama haqaa ta'an barbaadaa. Yoo dhiirri lama hin jiraanneef dhiira tokkoofi dubartii lama kan amantiifi amaanaa isaanii jaalattan ragaa taasisaa. Yoo dubartiin isheen tokko dagatteef isheen kaan ni yaadachiifti. Ragooleenis yeroo hidacha irratti ragummaadhaaf barbaadaman hin didin. Yeroo sanaaf waamaman ishee raawwachuu qabu. Hidaa xiqqaa ta'ee baay'ee hanga beellama beekamaatti barreessuu hin taatiyaahinaa. Hidaa barreessuun sharii'aa Rabbii keessatti haqa. Ragaa dhaabuudhaafis honga gahaadha. Gosa, hangaafi beellama hidaa keessaa shakkii dhabamsiisuufis irra dhihoodha. Garuu yoo meeshaa qabatamaan jiruufi qarshii achi jiru walitti daldaltan ta'eef waan dhimmi itti hin jirreef barreessuu dhiisuun rakkoo hin qabu. Sababa qoccoloo balleessuuf jecha ragaa godhuun ni eeyyamama. Barreessitootaafi ragoolee miidhuun hin eeyyamamu. Isaanis nama barreeffamaaf yookiin ragaadhaaf isaan barbaade miidhuun hin eeyyamamu. Yoo miidhaan isin irraa argameef inni ajaja Rabbii irraa gara yakka isaatti bahuudha. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Rabbiin waan isa keessa bu'aan addunyaafi aakhiraa isiniif jiru isin barsiisa. Rabbiin waan hundaa beekaadha; homaa isa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hidaafi waan waliin hojjatan qarshiitti rarra'u keessatti qoccoloofi falmii dhabamsiisuuf jecha barreeffamaan kaa'uun barbaachisaadha.
- Hidaafi kiraa hunda keessatti yeroo baallamaa murteessuun dirqama ta'uu,
- Warra sababa dadhabinaa, sammuun isaanii hanqinaa yookiin umuriin isaanii xiqqaachuudhaan dadhabaniif waliyyii ta'uun ni jira.
- Hidaafi haqa biroo mirkaneessuudhaaf ragaa gochuun barbaachisaa ta'uu,
- Barreeffamni guutuufi haqa ta'uu irraa tokko barreessaan sun akkaataa barreeffamaafi jecha itti fayyadamu gosa hojichaatiin wal galu filachuudha.
- Haqa jiru barreessuuf jecha nama tokkollee miidhuun hin eeyyamamu. Kun immoo kallattii abbaa haqaatiin ta'ee warra barreessuufi ragaa ta'uutiin hin eeyyamamu.

ثلاثة أرباع الحزب ٥

۞ وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا كَاتِبًا فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ
فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِي اؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُ وَلْيَتَّقِ
اللَّهَ رَبَّهُ وَلَا تَكْتُمُوا الشَّهَٰدَةَ وَمَن يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُ
ءَاثِمٌ قَلْبُهُ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾ لِّلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي الْأَرْضِ وَإِن تُبْدُوا مَا فِي أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ
يُحَاسِبْكُم بِهِ اللَّهُ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ
وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾ ءَامَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ
مِن رَّبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ ءَامَنَ بِاللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِ
وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ وَقَالُوا
سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾ لَا يُكَلِّفُ
اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَا إِن نَّسِينَا أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ
عَلَيْنَا إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُ عَلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِنَا رَبَّنَا
وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِ وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا
وَارْحَمْنَا أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾



(283) Yoo imalaa taatanii nama isiniif barreessu dhabdan inni haqqiin irra jiru qabsiisa wahii kan hanga abbaan hidaa sun isaaf kaffalamutti qabamee isa bira turu abbaa haqaatiif kennuun isiniif gaha. Garuu yoo gariin keessan garii amaneef barreessuun, ragaa baasisuufi qabsiifnillee dirqama hin ta’u. Ogga kana hidaan amaanaa nama liqeeffate bira jiru ta’a; abbaa irraa liqeeffateef kafaluun dirqama isarratti ta’a. Rabbiin sodaatee isheerraa homaayyuu mormuu dhiisuun isarratti dirqama ta’a. Yoo inni mormeef namni sanatti hirmaate ragaa bahuutu isarra jira; ishee dhoksuun isaaf hin eeyyamamu. Yoo dhokseef qalbiin isaa qalbii jallattuudha. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha; homaa isa hin dhokatu. Isa irratti isin mindeessuuf jira.

(284) Wanti samiifi dachii keessaa hunduu uumuu, horachuufi gara gaggalchuudhaan kanuma Rabbiiti. Yoo isin waan keessa keessanii mul’iftan yookiin dhoksitan Rabbiin isa ni beeka. Isarratti isin qorata. Sana booda tolaafi rahmata isaatiin abbaa fedheef ni dhiisa. Abbaa fedhe immoo haqaafi iccitii ofii beekuuf jecha ni adaba. Rabbiin waan hunda irratti danda’aadha.

(285) Ergamichi Muhammad (saw) waan Rabbii isaa biraa isarratti bu’e hundatti amaneera. Mu’uminoonnis akkasuma amananiiru. Hundi isaaniituu Rabbitti amananiiru. Maleykaa Isaa hundatti, kitaabota isaa kan inni nabiyyoota isaa irratti buuseefi ergamoota inni erge hundattuu amananiiru. Ogga amanan ‘eragmoota Rabbii irraa tokkollee adda hin baafnu’ jedhan. ‘Waan ati nu ajajjeefi irraa nu dhorgite dhageenyeera; waan ati itti ajajje hojjachuufi waan ati dhorgite dhiisuudhaan siin bulleerra. Yaa Rabbii keenya nuuf araaramuu si kadhanna. Deebiin keenya dhimma keenya hunda keessattuu garuma kee qofa’ jedhan.

(286) Rabbiin lubbuu kamuu hojii irraa waan isheen dandeessu malee hin dirqisiisu. Sababni isaas amantiin Rabbii laafina irratti ijaarame; cinqiin isa keessa hin jiru. Namni toltuu hojjate mindaa waan inni hojjateetu isaaf jira sanarraa homaa hin hir’ifamu. Namni hamtuu hojjates isaaf mindaa hamtuu inni hojjateetu jira; namni biraa isarraa hin baatu. Ergamichiifi mu’uminoonni ‘yaa Rabbii keenya yoo nuti daganne, hojii yookiin jecha keessatti fedhiidhaan maleetti dogongorre nu hin qabin; yaa Rabbii keenya waan nutti ulfaatee nuti hin dandeenye akka ummata nuun duraa warra miidhaa isaanii irratti adabde kan akka Yahuudaa dirqisiifte nu hin baachisin. Ajajaafi dhorgaa irraa waan nutti jabaatuufi nuti hin dandeenye nu hin baachisin. Badii keenya irra nuu tari; nuu araarami. Tola keetiin nu mararfadhu. Ati aanaa keenyaafi gargaaraa keenya; ummata kaafiraa irratti nu gargaari’ jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo hidaa jiru barreessuun mijaa’uu dide qabsiisa wahii qabsiisuun ni eeyyamama. Garuu yeroo wal amanan dhiisuun ni danda’ama.
- Ragaa dhoksuun haraama ta’uu, dilii nama dhoksee ibsuutu keessa jira.
- Beekumsi Rabbii guutuu ta’uufi uumama isaa beekuu isaa; hojii isaan hojjatan irratti isaan qormaatuu irratti danda’oodha.
- Aayaticha keessa arkaana iimaanaatiifi bu’uura isaa ibsuutu jira.
- Amantiin kun laafinaafi rakkoo dhabamsiisuu irratti ijaarame. Rabbiin waan isaan hin dandeenye isaan hin dirqisiisu.

# BOQONNAA AALI IMRAAN

- Isheen suuraa Madiinaati -

### Kaayyoo Suurattii:

booda Islaamni guuteefi ibsamee isarra turuu, gaaffii abbootiin kitaabaa keessumaa Nasaaronni kaasanuuf deebii kennuudha.

### Ibsa suurattii:

Isheen suuraa Madiinaati. Suuraa ‘Aali Imraan’ jedhamtee moggaafamuun ishee waan waa’een maatii Imraan aayata 33 keessatti dubbatameefi.

1 Alif; Laam; Miim. Qubeelee ciccittuun kun fakkiin ishee suuraa Albaqaraa keessatti darbeera. Ishee keessa Araboota fakkaataa Qur’aana kanaa odoo inni qubeelee akka suurattiin ittiin eegalamtee kan isaan hima isaanii ishee irraa ijaarratan irraa ijaarame ta’uu waliin fiduu irraa dadhabsiisuutu jira.

2 Rabbiin isa dhugaan gabbaramaan isa tokkicha malee hin jirreedha. Jireenya duutiifi hir’inni keessa hin jirre jiraataadha. Ofiin dhaabbataa uumama hunda irraa of gaheedha. Uumamni hunduu isaan dhaabatte; haala kam keessattuu Isarraa of hin geessu.

3 Yaa Nabiyyichaa! Rabbiin Qur’aana oduun isaa dhugaa murtiin isaa haqa, kitaabota Rabbii isaan duraatiin wal galaa, kan wal faallessuun keessa hin jirre sirratti buuse. Odoo Qur’aana hin buusin dura Tawraatiin Muusaa irratti Injiiliin immoo Iisaa irratti buuse.

4 Kitaabonni kun hundinuu namootaaf qajeelfamaafi gara waan bu’aan addunyaafi aakhiraa isa keessa jiruutti akeekaadha. Furqaaniin kan isaan haqni dhara irraa qajeelumni jallina irraa adda ba’uu taasisee buuse. Warri keeyyattoota Rabbii ishee inni sirratti buusetti kafaran isaaniif adabbii laalessaatu jira. Rabbiin injifataadha; homaa Isa hin mo’atu. Nama ergamaa Isaa sobsiisee faallesseef immoo haaloo bahataadha.

5 Rabbiin homaa samiifi dachii keessatti Isa hin dhokatu. Beekumsi Isaa waan hundaa gubbaafi keessa ishee marseera.

6 Inni Isa gadaamessa haadha keessanii keessatti boca adda addaa keessatti akka fedhetti dhiiraafi durba, bareedaafi fokkisaa, adiifi gurraacha irraa isin uumeedha. Dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Injifataa hin mo’atamneedha. Uumamaafi sharii’aa Isaa keessatti ogeessa.

7 Yaa Nabiyyichaa! Inni Isa Qur’aana sirratti buuseedha. Isarraa aayata ergaan ishee iftuu wal makannaan keessa hin jirretu jira. Isheen bu’uura kitaabaatiifi irra guddaa isheeti. Ogga wal dhabbii wabiin isheedha. Ammas isarraa aayata hiika hedduuf malutu jira. Hiikti ishee namoota baay’ee irratti wal makata. Warri qalbii isaanii keessa haqa irraa dabiinsi jiru isa ifaa dhiisanii isa wal fafakkaataa hordofu. Sanaan mokkoroo kakaasuufi namoota jallisuu fedhaniiti. Akka fedhii isaaniitiin hiikanii adeemsa isaanii finciltuu sanaan wal galchuu fedhu. Haqiiqaa hiika aayatoota kanaa Rabbitu beeka. Warri beekumsa keessa gadi seenanii mijeeffatan ‘Qur’aana hundattuu amanneerra; hundinuu Rabbii keenya biraa waan ta’eef’ jedhu. Isa wal fafakkaataa isa ifaa ta’een hiiku. Warra sammuu sirrii malee kanaan hin gorfamu.

8 Warri beekumsa keessa seenan ni jedhu: ‘yaa Rabbii keenya booda nu qajeelchitee haqarraa nu hin jallisin; waan warra jalloo haqarraa daban mudate irraa nagaa nu godhi. Rahmata bal’aa ittiin qalbii keenya qajeelchituufi jallina irraa nu tiksitu of biraa nuuf kenni. Ati yaa Rabbii keenyaa akkaan kennaadha.

9 Yaa Rabbii keenya ati fuulduratti namoota hundaa guyyaa mamiin isa keessa hin jirretti isaan qormaatuuf gara keetti walitti qabuuf jirta. Inni ni dhufa hafiinsa hin qabu. Ati yaa Rabbii keenya waadaa hin diigdu. ‘

سُورَةُ آلِ عِمۡرَانَ
آياتها ٢٠٠ — ترتيبها ٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الٓمٓ ١ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٢ نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ
بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ٣ مِن
قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ٤ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ
عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٥ هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ
فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦ هُوَ
ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ
ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ
مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ ٱلۡفِتۡنَةِ وَٱبۡتِغَآءَ تَأۡوِيلِهِۦۖ وَمَا يَعۡلَمُ تَأۡوِيلَهُۥٓ
إِلَّا ٱللَّهُۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلّٞ مِّنۡ عِندِ
رَبِّنَاۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٧ رَبَّنَا لَا تُزِغۡ قُلُوبَنَا بَعۡدَ
إِذۡ هَدَيۡتَنَا وَهَبۡ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةًۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٨ رَبَّنَآ
إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ٩



### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Rabbiin ergamoota erguufi kitaabota buusuudhaan namoota duraa uzrii fixe.
- Beekumsi Rabbii guutuu ta’uu, uumama isaatti marsuu isaa, homaa samiifi dachii keessatti Isa jalaa dhokachuu dhabuu.
- Seera bu’uuraa warra beekumsa keessa bareechanii seenanii keessaa tokko aayata wal fakkaataa isa ifaadhaan hiikuudha.
- Akka Inni haqa irratti gadi nama dhaabuuf Rabbiin kadhachuun barbaachisaadha; keessumaayyuu ogga fitnaa akkaan barbaachisaadha.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم
مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠ كَدَأۡبِ ءَالِ
فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمۡۗ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١ قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ
سَتُغۡلَبُونَ وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٢
قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ فِئَةٞ تُقَٰتِلُ فِي
سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخۡرَىٰ كَافِرَةٞ يَرَوۡنَهُم مِّثۡلَيۡهِمۡ رَأۡيَ
ٱلۡعَيۡنِۚ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصۡرِهِۦ مَن يَشَآءُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ١٣ زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ
مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ
وَٱلۡفِضَّةِ وَٱلۡخَيۡلِ ٱلۡمُسَوَّمَةِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ وَٱلۡحَرۡثِۗ ذَٰلِكَ
الحزب ٦ مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلۡمَـَٔابِ ١٤ ۞ قُلۡ
أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيۡرٖ مِّن ذَٰلِكُمۡۖ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ عِندَ رَبِّهِمۡ
جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزۡوَٰجٞ
مُّطَهَّرَةٞ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ١٥



(10) Warri Rabbiifi ergamaa Isaatti kafaran qabeenyiifi ilmaan isaanii adabbii Rabbii isaan irraa addunyaafi aakhiraattis hin dhorgitu. Warri amala kanaan ibsaman isaan qoraan jahannamaa kan Guyyaa Qiyaamaa ittiin qabattuudha.

(11) Dhimmi kaafiroota kanaa akka maatii Fir'awniifi warra isaan dura Rabbitti kafaranii aayatoota isaa kijibsiisaniiti. Rabbiin sababa yakka isaanii isaan adabe. Qabeenyiifi ilmaan isaanii isaan hin fayyanne. Rabbiin nama isatti kafaree aayata isaa kijibsiiseef abbaa adabbii cimaati.

(12) Yaa ergamichaa! Warra kafaraniin amantiin isaanii wal dhabuu waliin 'mu'uminoonni isin mo'achuuf jiru; kufrii irratti duutu. Rabbiin gara ibidda jahannamaatti walitti isin qaba. Inni isiniif afata ta'uun fokkate' jedhiin.

(13) Garee lama guyyaa Badrii lolaaf wal qunnamte keessa ragaafi xinxallaatu isiniif jira. Gareen tokko mu'uminoota; isaanis Ergamaa Rabbiitii (saw) fi sahaabota isaaniiti. Karaa Rabbii keessatti akka jechi Isaa ol ta'uufi jechi kaafirootaa gadi ta'uuf jecha lolu. Kan biroo immoo garee kaafirootaati. Isaan kaafiroota Makkaah warra boona, of agarsiisaafi quufaaf bahaniidha. Mu'uminoonni ilaalcha ijaatiin dachaa isaanii ta'uu argan. Garuu Rabbiin waliyyoota isaa tumse. Rabbiin tumsa Isaatiin abbaa fedhe jabeessa. Kana keessa warra qalbii qabanuuf gorsaafi xinxallaa kan odoma lakkoofsi isaanii xiqqaateeyyuu tumsi kan warra iimaanaati; cabiinsi immoo odoma lakkoofsi isaanii baay'ateeyyuu kan kaafirootaati jechuu agarsiisutu jira.

(14) Rabbiin ol ta'e namoota mokkoruuf jecha fedhii addunyaa kan akka jaalala dubartii, ilmaanii, qabeenya baay'ee warqeefi silvarii irraa walitti qabame, faradoo leenjifamtuu, beelladoota akka gaalaa, loonii, busaa'eefi qonnaa dachii isaanitti akka bareeche nutti hime. Kun meeshaa jiruu addunyaati; yeroo xiqqoof itti fayyadamamee ergasii dhabama. Mu'uminni qalbii isaatiin isheetti rarra'uun isa hin barbaachisu. Deebiin gaariin Rabbii tokkicha bira; innis jannata ballinni ishee ballina samiifi dachii taateedha.

(15) Yaa ergamichaa! 'Waan fedhii kana irra caalu isinitti himuu?' jedhiin. Warra ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaataniif jannata jala gamoofi mukkeen ishee laggeen yaatu, haala ishee keessatti hafoo ta'anii duutiifi dhumiitiin isaan hin dhaqqabneen ishee keessa niitolii hamtuu hundarraa qulqulleeffamtuu taatetu isaaniif jira. Kana waliin isaaniif jaalala Rabbirraa ta'e kan isaan irra qubatu yoomuu isaanitti hin dallannetu jira. Rabbiin haala gabroottan Isaa beekaadha. Isheerraa homaayyuu Isa hin dhokatu. Sanarratti isaan mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafiroonni qabeenyaafi ilmaan isaaniitiin gowwoomuun isaanii Guyyaa Qiyaamaa adabbii Rabbii irraa homaa isaan hin deebisu.
- Tumsi dhugaa lakkoofsaafi qophii qofarratti hin hundaa'u. Kan inni itti rarra'u gargaarsa Rabbiitiifi jabeessuu Isaati.
- Rabbiin fedhii addunyaa baay'ee namoota mokkoruuf, nama daangaa isaa bira dhaabbatuufi ishee taru adda baasuuf jecha isaanitti bareeche.
- Qananiin addunyaafi mi'aan ishee cuftuu xiqqoo dhumtuudha. Qananii aakhiraa isa hin dhumneen walitti hin madaalamtu.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا
وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٦ ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ
وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ١٧ شَهِدَ ٱللَّهُ
أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا
بِٱلْقِسْطِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ١٨ إِنَّ ٱلدِّينَ
عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ ۗ وَمَا ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ١٩ فَإِنْ حَآجُّوكَ
فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِىَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِ ۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّۦنَ ءَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ ۖ
وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٢٠
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلنَّبِيِّۦنَ
بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ ٱلَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِٱلْقِسْطِ مِنَ
ٱلنَّاسِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتْ
أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٢



(16) Warri jannataa warra du'aa'ii isaanii keessatti 'yaa Rabbii keenya nuti sitti amanne, waan ati ergamaa keetti buuftettis amanne. Sharii'aa kee hordofne. Yakka nuti hojjanne nuuf araarami; adabbii ibiddaa irraa nu fageessi' jedhanuudha.

(17) Isaan khayrii hojjachuu, hamtuu dhiisuufi rakkoo isaan mudatu irratti obsoodha. Jechaafi gocha isaanii keessattis nama dhugaati. Isaan guutummaan guutuutti Rabbiif ajajamu. Dhuma halkanii keessas araarama kadhatu. Sababni isaas yeroo sana keessa du'aa'iin qeebalamuutti irra dhihoofi qalbiinis waan biraa irraa boqonnaa argatti.

(18) Rabbiin dhugaan gabbaramaan Isa qofa ta'uu ragaa baheera. Kunis aayata sharii'aafi kan uumamaa gabbaramaa ta'uu isaa ragaa baatu ibseeti. Maleykonnis kanarratti ragaa bahan; beektoleenis tawhiida ibsuufi ummata itti waamuudhaan sana ragaa bahaniiru. Ragaa guddaa ragaa bahani; innis tokkummaa Rabbii, sharii'aafi uumama Isaa keessatti haqaan dhaabachuu Isaatiifi dhugaan gabbaramaan Isa tokkicha injifataa hin mo'atamne kan uumaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa ta'e malee hin jiruu ragaa bahan.

(19) Amantiin Rabbiin biratti qeebalamaan Islaama. Innis Rabbii tokkichaaf ajajamuu, gabrichummaan Isaaf butamuu, ergamoota hundattuu hanga dhuma isaanii Muhammad (saw) kan jiranutti amanuudha. Sharii'aa Isaa malee kan biraa hin qeebalamtu. Yahuudonniifi nasaaraan amantii isaanii keessatti erga ragaan beekumsaa isaanitti dhuftee hisdii irraa ka'anii malee gareetti hin qoodamne. Namni aayata Rabbii kijibsiise adabbiin Rabbii Isaaf ariifataadha.

(20) Yaa ergamichaa! Yoo dhugaa sirratti bu'e keessatti siin falmaniif deebii isaanii keessatti 'aniifi namni ana hordofe Rabbii ol ta'eef ajajamneerra' jedhi. Yaa ergamichaa! Abbootii kitaabaatiifi mushrikootaan 'sila isin Rabbiif amantii qulqulleessoo taatanii ajajamtaniittuu?' jedhiin. Yoo Rabbiif ajajamanii sharii'aa kee hordofaniif dhugumatti qajeelaniiru. Yoo isaan Islaama irraa deebi'aniif isaanitti dhaqqabsiisuu malee homaa sirra hin jiru. Dhimmi isaanii gara Rabbiiti. Inni gabroota Isaa argaadha. Nama hojjatu hundaa waan inni hojjatu irratti mindeessuuf jira.

(21) Warri ragoolee Rabbiin isaanirratti buusetti kafaran, nabiyyoota isaa haqaan maleetti miidhaafi diinummaadhaan ajjeesan, namoota irraa kan haqatti ajajan ajjeesan kaafirroota kana ibidda laalessaadhaan gammachiisi.

(22) Warra amala kanaan ibsaman hojiin isaanii sababa amanuu dhabaniif jecha baddeetti; addunyaafi aakhiraattillee itti hin fayyadamanu. Tumsitoonni adabbii isaan irraa deebisanus hin jiranu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wanta guddaa dilii namarraa harcaasuufi adabbii ibiddaa irraa tiksu keessaa tokko Rabbitti amanuufi waan ergamichi fide hordofuudha.
- Ragaan guddaan gabbaramaa ta'uu Rabbii ragaa bahuudha. Kanaafuu Rabbiin mataa Isaatii ragaa bahe; maleykonni isaas ragaa bahan; warri beekumsaas ragaa bahan.
- Diinummaafi hisdiin waan falmii uumuufi dhugaa irraa deebisu keessaa isa guddaadha.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يُدۡعَوۡنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ
ٱللَّهِ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُمۡ وَهُم مُّعۡرِضُونَ ٢٣
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۖ
وَغَرَّهُمۡ فِي دِينِهِم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٤ فَكَيۡفَ إِذَا جَمَعۡنَٰهُمۡ
لِيَوۡمٖ لَّا رَيۡبَ فِيهِ وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ
لَا يُظۡلَمُونَ ٢٥ قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلۡمُلۡكِ تُؤۡتِي ٱلۡمُلۡكَ مَن
تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلۡمُلۡكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن
تَشَآءُۖ بِيَدِكَ ٱلۡخَيۡرُۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٦ تُولِجُ ٱلَّيۡلَ
فِي ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِۖ وَتُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ
وَتُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّۖ وَتَرۡزُقُ مَن تَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٢٧
لَّا يَتَّخِذِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَلَيۡسَ مِنَ ٱللَّهِ فِي شَيۡءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُواْ مِنۡهُمۡ
تُقَىٰةٗۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفۡسَهُۥۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨ قُلۡ
إِن تُخۡفُواْ مَا فِي صُدُورِكُمۡ أَوۡ تُبۡدُوهُ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَيَعۡلَمُ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٩



(23) Yaa Nabiyyichaa! Gara Yahuudota warra Rabbiin beekumsa Tawraatiifi waan nabiyyummaa kee akeeku irraa qoodaa wahii kenneefii akka gara kitaaba Rabbii Tawraat deebi'anii waan isaan irratti wal dhaban isaaniif murteessu waamamanii ergasii gareen beektotaafi matootii isaanii irraa ta'e waan murtiin isaa fedhii isaaniitiin wal galuu dhiiseef jecha isarraa deebi'anii dugda galanii hin arginee? Kan isaan irraa malu garuu waan isa hordofna jedhanii himataaranuuf jecha gara murtii isaatti ariifachuu ture.

(24) Dhugaa irraa deebi'uun isaanii kun sababni isaa isaantu Guyyaa Qiyaamaa guyyaa murtaa'aa malee ibiddi nu hin tuqu, sana booda Jannata seenna jedhanii waan falmaniif. Yaanni isaan keessatti wal dhabaaran kijibniifi dharri kun isaan gowwoomsee Rabbiifi amantii Isaa irratti gootoman.

(25) Haalliifi gaabbiin isaanii akkam ta'uuf jira? Guyyaa Qiyaamaa ogga nuti qormaataaf isaan walitti qabnee lubbuun hunduu miidhamuun maleetti waan hojjatteen mindeeffamte hamtuu keessatti daangaa ta'a.

(26) Yaa ergamichaa! Rabbii kee faarsaa Isa guddisaa 'yaa Rabbiin ati addunyaafi aakhiraatti mootii mootota hundaati; uumama kee irraa abbaa feeteef mootummaa kennita; abbaa feete irraa immoo ni shaarta. Abbaa feete ni jabeessita; abbaa feete ni salphifta. Kun hundinuu ogummaafi haqa isarraa ta'eeni. Khayriin hunduu harkuma kee qofa. Ati waan hunda irrattuu danda'aadha' jedhi.

(27) Dandeettii kee mul'ataa irraa tokko ati halkan guyyaa keessa seensiftee waqtiin guyyaa dheerata; akkasumas guyyaa halkan keessa seensiftee waqtiin halkanii dheerata. Du'aa irraa fayyaa baafta; kan akka kaafira irraa mu'umina, firee irraa biqiloota argamsiisuuti. Akkasumas fayyaa irraa du'aa baafta; innis akka mu'umina irraa kaafira, lukkuu irraa hanqaaqu argamsiisuuti. Abbaa feete soorata ballaa herregaafi lakkoofsaan maleetti soorta.

(28) Yaa mu'uminootaa! Mu'uminootaan alatti kaafiroota jaalallee isaan jaalattanuufi tumsitanu hin godhatinaa. Namni kana hojjate Rabbirraa qulqullaa'eera; Rabbiinis isarraa qulqullaa'eera. Garuu yoo mootummaa isaanii keessa jiraattan diinummaa isaanii dhoksitanii dubbii keessatti laafinaafi hojii keessatti marartee mul'isuudhaan rakkoo isaanii of irraa dhorguun badiin isin irra hin jiru. Rabbiin lubbuu isaa irraa isin akeekachiisa; isa sodaadhaa. Yakka hojjachuudhaan dallansuu isaatiif of hin saaxilinaa. Guyyaa Qiyaamaa deebiin gabrichaa gara Rabbii qofa.

(29) Yaa Nabiyyichaa! Isaaniin jedhi: 'yoo waan Rabbiin isin dhorge kan akka kaafira jaalalloo godhachuu yoo qoma keessan keessa dhoksitan yookiin mul'iftan Rabbiin isa ni beeka. Homaa sanarraa isa hin dhokatu. Waan samiifi dachii keessaa ni beeka. Rabbiin waan hunda irratti danda'aadha. Homaa Isa hin dadhabsiisu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Haqa nama qunnamsiisuufi qajeeluun Rabbuma biraayi; beekumsi yoo sadarkaa ol aanaa ga'es qajeeluma Rabbiin biraa dhufe waliin malee hin fayyadu.
- Mootummaan kan Rabbiiti; Isatu kennee dhorgata. Jabeessaan salphisaanis Isuma. Toltuun hunduu harka Isaa jira. Amriin hunduu gara Isaa deebi'a. Isa malee namni tokkollee hin kadhatamu.
- Kaafiroota jaalalloo iccitii godhachuun rakkoo guddaa qaba. Nama kana godhe Rabbiin Isarraa qulqullaa'uufi qorannoo Guyyaa Qiyaamaatiin dinniineera.

يَوۡمَ تَجِدُ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ مِنۡ خَيۡرٖ مُّحۡضَرٗا وَمَا عَمِلَتۡ
مِن سُوٓءٖ تَوَدُّ لَوۡ أَنَّ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَهُۥٓ أَمَدَۢا بَعِيدٗاۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ
نَفۡسَهُۥۗ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٣٠ قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ
فَٱتَّبِعُونِي يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ٣١ قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٢ ۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ الحِزۡب ٦
وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٣ ذُرِّيَّةَۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٖۗ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٤ إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ
مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٥
فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ
وَلَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ
وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٦ فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ
حَسَنٖ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنٗا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا
زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقٗاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَاۖ
قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ٣٧



(30) Guyyaa Qiyaamaa lubbuun hunduu hojii khayrii hojjatte odoo hin hir'ifamin kan dhufu argiti. Isheen hamtuu hojjatte immoo odoo jidduu isheetiifi jidduu isaa fageenyi dheeraan jiraatee hawwiti. Wanti isheen hawwite akkamitti isheef ta'a? Rabbiin lubbuu isaa irraa isin akeekachiisa; isa sodaadhaa. Yakka hojjachuudhaan dallansuu isaatiif of hin saaxilinaa. Rabbiin gabroota Isaa mararfataadha; kanaafuu isin akeekkachiisee isin dinniina.

(31) Yaa ergamichaa! 'Yoo dhugumaan kan Rabbiin jaalattan taataniif waan ani fudhee dhufe gubbaafi keessaan hordofaa; oggas jaalala Rabbii argattu; badii keessanis isiniif araarama' jedhi. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(32) Yaa ergamichaa! 'Ajaja guutuufi dhorgaa dhiisuudhaan Rabbiifi ergamaa Isaatiif ajajamaa' jedhi. Yoo isaan dugda galaniif Rabbiin kaafiroota ajaja isaatiifi kan ergamaa Isaa faallessan hin jaalatu.

(33) Rabbiin Aadamiin filatee maleykota isaaf sujuuchise. Nuuhiinis filatee jalqaba ergamaa gara dachiitti ergamee taasise. Maatii Ibraahiim filatee nabiyyoota gosa isaa keessaa taasise. Maatii Imraanis filateera. Warra kana hundayyuu filatee ummata bara isaaniirra isaan caalchise.

(34) Nabiyyoonniifi ilmaan isaanii isaan hordofan irraa warri dubbataman kun isaan ilmaan gariin isaanii garii irraa Rabbiin tokkoomsuufi hojii gaarii irratti wal irraa dhufaniidha. Garii isaanii irraa kabajaafi haala gaarii dhaalu. Rabbiin dubbii gabroottan isaa dhagahaadha; gocha isaaniis beekaadha. Kanaafuu isaan irraa abbaa fedhe filata.

(35) Yaa ergamichaa! ogga niitiin Imraan haati Maryam 'yaa Rabbiin ani ulfa garaa kiyya keessa jiru waan hunda irraa bilisa taatee ibaadaa keetiifi mana kee tajaajiluudhaaf suma qofaaf taasisuu dirqama of irratti godheera; narraa qeebali. Ati du'aa'ii dhagahaadha; niyyaa kiyyas beekaadha' jette san dubbadhu.

(36) Ogga deessu, duraan dhiira ta'uu isaa kajeelaa turte, 'yaa Rabbiin ani dubran dahe' jette. Rabbiin waan isheen deesse akkaan beeka. Dhiirri inni isheen hawwaa turte humnaafi uumama keessatti akka dubra isheedhaaf kennameetii miti. 'Ani Maryam jedheen ishee moggaase; ani isheefi ilmaan ishee shayxaana rahmata kee irraa ari'ame irraa siinin tiksa' jette.

(37) Rabbiin nazrii ishee qeebaltii gaariidhaan irraa qeebale. Guddina gaarii ishee guddise. Qalbiin warreen gaggaarii hunduu ishee mararfate. Guddisa ishee gara Zakariyyaatti dabse. Zakariyyaan hanguma bakka ibaadaatti isheerra seenuun ishee biratti soorata gaarii arge. Isheedhaan 'yaa Maryam kun eessaa siif argame?' jedhe. Deebii isaa keessatti 'sooranni kun Rabbiin biraayi; Rabbiin abbaa fedhe herregaan maleetti soorata bal'aa soora' jette.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sadarkaan Rabbii guddachuufi adabbiin Isaa cimuun nama sammuu qabu akka inni ajaja Isaa faallessuu irraa eeggatu taasifti.
- Ragaan jaalala dhugaa Rabbiifi ergamaa Isaa jaalachuu ajajaafi dhorgaa keessatti sharii'aa hordofuudha. Hordoffiidhaan maleetti jaalala himachuun abbaa ishee hin fayyadu.
- Rabbiin abbaa fedhe filatee ogummaa isaatiin nabiyyumaafi ibaadaadhaaf isaan filata. Mu'ujizaa aadaa beekamaa faallessituun isaan filachuunis ni mala.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ
طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٨ فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ
يُصَلِّي فِي ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ
مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٣٩ قَالَ رَبِّ
أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ
كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ٤٠ قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ
قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ وَٱذۡكُر
رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٤١ وَإِذۡ قَالَتِ
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ
عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٢ يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي
وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣ ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ
وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ
وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ٤٤ إِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٖ مِّنۡهُ ٱسۡمُهُ ٱلۡمَسِيحُ عِيسَى
ٱبۡنُ مَرۡيَمَ وَجِيهٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٥



(38) Bakkuma sanatti ogga soorata Rabbiin Maryamaa intala Imraaniif kenne kan bifa hin aadeffataminiin taate argu odoma umuriin isaa dheeratee niitiin isaas maseena taatee jirtuu Rabbiin ilma isaaf kennuu kajeelee 'yaa Rabbiin ilma gaarii naa kenni; ati du'aa'ii nama si kadhatee dhaga'aadha; owwaataadhas' jedhe.

(39) Maleykonni odoo inni bakka ibaadaa isaatti salaataaf dhaabbataa jiruu isatti lallabdee 'Rabbiin ilma siif dhalatuun si gamachiisa; maqaan isaa Yahyaadha. Amala isaa irraa tokko jecha Rabbii dhugoomsuudha. Jechichis Iisaa ilma Maryami; inni jecha Rabbiitiin waan uumameef. Daa'imni kun beekumsaafi ibaadaadhaan caalaa ummata isaa ta'a. Lubbuu isaas fedhii irraa dhorgaadha. Fedhii kana keessaa tokko dubartiin wal qunnamuudha. Rabbii isaa gabbaruuf boqota. Akkasumas nabiyyoota warra gaggaarii irraa ta'a' jette.

(40) Zakariyyaan ogguma Maleykaan Yahyaadhaan isa gammachiiftu ni jedhe: 'yaa Rabbiin ergan dulloomee niitiin kiyyas dhabduu hin deenye taatee akkamittin ilma argadha?' Rabbiin deebii isaa keessatti 'fakkeenyi dulluma keetiifi niitiin kee maseena ta'uu waliin Yahyaa uumuu, akkuma Rabbiin waan fedhe waan aadaa faallessu irraa uumuuti. Rabbiin waan hunda irratti danda'aadha waan ta'eef. Waan fedhe hundaa ogummaafi beekumsa isaatiin hojjata' jedhe.

(41) Zakariyyaan 'yaa Rabbiin mallattoo niitiin kiyya narraa ulfaa'uu akeeku naaf godhi' jedhe. Rabbiin ni jedhe: 'mallattoon kee ati barbaadde guyyaa sadiif odoo rakkoon wahii si hin tuqin akeekkiidhaan malee namaan haasawuu dadhabuu keeti; yaadannoo Rabbiifi Isa qulqulleessuu jalqaba guyyaatiifi dhumaa isaatti baay'isi.

(42) Yaa ergamichaa! Ogga Maleykaan Maryamiin 'sababa amala gaarii ati qabduuf Rabbiin si filate; hanqina irraa si qulqulleesse; dubartoota bara keetii hundarras si filate' jettu ummataaf dubbadhu.

(43) Yaa Maryam! Salaata keessa dhaabachuu baay'isi; Rabbii keetiif sujuudi. Gabroottan Isaa gaggaarii warra rukuu'a bu'an waliin rukuu'a bu'i.

(44) Oduun waa'ee Zakariyyaafi Maryam sitti dubbannu kun oduu fagoo irraayi gara keetti beeksisa godhaarra. Ogga beektoleefi warri gaggaariin eenyu akka Maryamiin guddisuu qabu irratti wal falman isaan bira hin jirtu. Isaan hixaa buufatan. Carrachaan Zakariyyaatu milkaa'e.

(45) Yaa ergamichaa! Ogga maleykaan Maryamiin 'Rabbiin ilma uumamni isaa abbaadhaan malee kan jechuma Rabbii 'ta'i' jedhu qofaan ilmoo ta'uun si gammachiisa; maqaan daa'ima kanaa Iisaa ilma Maryami. Inni addunyaafi aakhiraatti kabajaa guddaa qaba. Warra gara Rabbii dhiheeffamu irraayi ta'as' jettu yaadadhu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin waliyyoota Isaatiif yaaduu Isaa; inni waan hamtuu irraa isaan fageessa. Du'aa'ii isaaniis ni qeebala.
- Rabbiin aalama hundarra Maryamiin filachuun, hanqina irraa ishee qulqulleessuufi nama barakaa ishee godhuun sadarkaa Maryam qabdu agarsiisa.
- Hanguma tolli Rabbiin gabricha irratti oole baay'atuun galata Isaa irraa kan akka salaata gadi dhaabuu, rukuu'a, sujuudaafi ibaadaa biraa kan isarratti dirqama ta'u ni baay'ata.
- Yeroo wal dhabbii ragaan hin jirreefi wanti gara tokko akeeku hin jirretti hixaa buufachuun ni eeyyamama.

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِي ٱلۡمَهۡدِ وَكَهۡلٗا وَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٤٦
قَالَتۡ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكِ
ٱللَّهُ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ
٤٧ وَيُعَلِّمُهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ
٤٨ وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن
رَّبِّكُمۡ أَنِّيٓ أَخۡلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيۡـَٔةِ ٱلطَّيۡرِ فَأَنفُخُ
فِيهِ فَيَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ
وَأُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ
فِي بُيُوتِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٤٩
وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم
بَعۡضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ عَلَيۡكُمۡۚ وَجِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ
فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٥٠ إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ
هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٥١ ۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنۡهُمُ نصف الحزب ٦
ٱلۡكُفۡرَ قَالَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ
أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٥٢



(46) Odoo daa'ima xiqqoo dubbachuu hin geenye ta'ee jiruu namootaan dubbata. Ammas ga'eessas ta'ee ogga humni isaa guute namootaan ni dubbata. Waan addunyaafi aakhiraa isaaniitti bu'aa namootaaf qabu isaanitti dubbata. Inni jechaafi gocha isaa keessatti warreen gaggaarii irraayi.

(47) Maryam akkamumattin abbaa manaatiin maleetti ilma argadha jechuu ajaa'ibsiifattee 'odoo dhiirri tokkollee halaalaan ta'ee haraamaan natti hin dhihaatin akkamumattin ilma argadha?' jette. Maleykachis 'Rabbiin akkuma abbaadhaan maleetti ilmoo siif uumu waan aadaa faallessu waan fedhe uuma. Yeroo waan tokko fedhe 'ta'i' jennaan ta'a; wanti isa dadhabsiisu hin jiru' jedhe.

(48) Barreeffama, jechaafi gocha keessatti dhugaa qunnamuu isa barsiisa; Tawraatiin isa Muusaa irratti buuses isa barsiisa. Injiiliin kan siichi isarratti buusuu taa'us isa barsiisa.

(49) Akkuma kana gara Banii Israa'iilittis ergamaa isa taasisa. Isaaniin ni jedhe: 'ani ergamaa Rabbii gara keessanitti ergameedha. Mallattoolee dhugaa ta'uu nabiyyummaa kiyyaa akeektuunin isinitti dhufe. Isaanis: ani dhoqqee irraa waan boca simbiraa qabu isiniif tolchee isa keessa afuufnaan eeyyama Rabbiitiin simbira lubbuu qabu ta'a. Nama jaamaa ta'ee dhalates fayyisnaan arga. Nama lamxiidhaan tuqames gogaa nagaattin deebisa. Du'aas nin kaasa. Kun hunduu eeyyama Rabbiitiini. Waan isin mana keessan keessatti nyaattanuufi dhoksitanii ol kaa'attanus isinittin hima. Wantoota gurguddaa namoonni hin dandeenye ani isinitti hime kana keessa yoo kan iimaana feetan ta'ee ragaa mu'ujizaa jiru dhugoomsitaniif ani ergamaa Rabbii gara keessanitti ergame ta'uu irratti ragaa guddaatu jira.

(50) Akkasumas Tawraatiin kan na dura buufames nan dhugoomsa. Garii waan anaan dura haraama isinitti godhamee isiniif laaffisuuf jecha halaala isinii gochuufin isinitti dhufe. Wanti ani jedhe sirrii ta'uu irratti ragaa ifaanin isinitti dhufe. Ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Waan ani itti isin waamu keessattis naan bulaa.

(51) Rabbiin gooftaa kootiifi gooftaa keessan. Isa qofatu sodaatamuufi ajajamuu haqa godhata. Kanaafuu Isa qofa gabbaraa. Rabbiin qofa gabbaruufi Isa sodaachuun ani isin ajaje kun karaa qajeelaa jallinni isa keessa hin jirreedha.

(52) Iisaan yeroma kufrii irra turuu isaanii beeku Banii Israa'iiliin dubbatee 'eenyutu gara Rabbitti waamuu keessatti na tiksa?' jedhe. Hordoftoota isaa keessaa warri qulqulluun 'nuti amantii Rabbii ni tumsina; Rabbitti amannee si hordofneerra. Yaa Iisaa nuti Rabbiin tokkichoomsuufi isaaf ajajamuudhaan Isa jala butamuu keenya ragaa nuuf bahi' jedhan.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Barreeffamni kabajaafi sadarkaa guddaa qabdi. Kanaafuu Rabbiin waan biraa dura isheedhaan jalqabe.
- Karaa Rabbii keessaa tokko ergamoota Isaa mallattoole dhugaa ta'uu isaa akeekanu kan namni gochuu hin dandeenyeen jabeessuudha.
- Iisaan garii waan Banii Israa'iil irratti Tawraatiin keessatti jabeeffamee isaaniif laaffisuudhaaf dhufe. Kana keessa akka sharii'aan adda addaa wal shaaran ragaan jira.

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلۡتَ وَٱتَّبَعۡنَا ٱلرَّسُولَ فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ
ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٣ وَمَكَرُواْ وَمَكَرَ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ
٥٤ إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ
مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ
بَيۡنَكُمۡ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٥٥ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ
فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم
مِّن نَّٰصِرِينَ ٥٦ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧ ذَٰلِكَ نَتۡلُوهُ
عَلَيۡكَ مِنَ ٱلۡأٓيَٰتِ وَٱلذِّكۡرِ ٱلۡحَكِيمِ ٥٨ إِنَّ مَثَلَ
عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٖ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ٥٩ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ
٦٠ فَمَنۡ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ فَقُلۡ تَعَالَوۡاْ
نَدۡعُ أَبۡنَآءَنَا وَأَبۡنَآءَكُمۡ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمۡ وَأَنفُسَنَا
وَأَنفُسَكُمۡ ثُمَّ نَبۡتَهِلۡ فَنَجۡعَل لَّعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلۡكَٰذِبِينَ ٦١



(53) Hawaariyyoonni akkasumas ‘yaa Rabbii keenya Injiil irraa waan ati buuftetti amanneerra; Iisaas hordofneerra. Kanaafuu warra Siifi ergamaa keetti amananii dhugaa ragaa bahan irraa nu taasisi’ jedhan.

(54) Kaafiroonni Banii Israa’iil irraa ta’an Iisaa ajjeesuuf jecha tooftaa baasan. Rabbiinis tooftaa isaanitti godhee jallina keessatti isaan dhiise. Fakkii Iisaa nama biraa irra buufnaan isa sana ajjeesan. Rabbiin caalaa warra tooftaa baasanuuti. Sababni isaas tooftaa Rabbiin diina Isaa irratti baasu irra cimaan hin jiru.

(55) Akkasumas ogga Iisaadhaan kan armaan gadii jedhus tooftaa isaanitti baaseera: ‘Ani du’aan maleettin ol si fuudha; qaama keetiifi lubbuu keen ol fuudha. Najasa warra kafaranii irraa si fageesseen si qulqulleessa. Warra amantii dhugaa kan akka Muhammaditti (saw) amanuu irratti si hordofan Guyyaa Qiyaamaa ragaafi kabajaan gubbaa warra sitti kafaranii taasifna. Ergasii deebiin keessan hundaa Guyyaa Qiyaamaa garuma kiyya qofa. Waan isin isa keessatti wal dhabaa turtan jidduu keessanittin dhugaadhaan murteessa.

(56) Warri siifi dhugaa ati isaanitti fiddetti kafaran addunyaatti ajjeexhaafi boojuudhaan adabbii cimaan isaan adaba. Aakhiraatti immoo adabbii ibiddaati. Tumsaan ibidda isaan irraa deebisu wahii isaaniif hin jiru.

(57) Warra siifi haqa ati fudhattee dhuftetti amananii salaata, zakaa, sooma, firooma fufuufi kkf hojjatan Rabbiin mindaa hojii isaanii guutuu godhee isaaniif kenna. Homaa isarraa hin hir’isu. Waa’een hordoftoota Iisaa dubbatamaa jiru kun odoo Muhammad (saw) inni Iisaan mataan isaa ittiin gammachiise hin ergamin dura ture. Rabbiin miidhaa raawwattoota hin jaalatu. Miidhaa keessaa inni guddaan immoo Rabbitti qindeessuufi ergamaa Isaa kijibsiisuudha.

(58) Wanti nuti oduu Iisaa irraa sitti dubbisuutti jirru kun mallattoolee iftuu wanti sirratti buufame dhugaa ta’uu akeektuudha. Inni warra Rabbiin sodaatanuuf gorsa; murteessaadha wanti isa balleessu isatti hin dhufu.

(59) Fakkeenyi uumaa Iisaa Rabbiin biratti akka Aadamiin abbaafi haadhaan maleetti biyyee irraa uumuuti; Rabbitu ta’i Isaan jennaan akkuma Rabbiin fedhetti nama ta’ee argame. Egaa akkamumatti odoo Aadam nama ta’uu isaa amananuu Iisaan waan abbaa malee uumameef Rabbiin ta’a jedhanii falmu!!

(60) Waa’ee Iisaa keessatti dhugaan inni shakkii hin qabne isa sirratti buufameedha. Warra shakkanii keessa deddeebi’an hin ta’in. Dhugaa sirka jiru irratti gadi dhaabbachuu qabda.

(61) Yaa ergamichaa! Nama waa’ee Iisaa keessatti erga beekumsi sirriin waa’ee isaa keessatti sitti dhufee nasaaraa Najraan irraa ‘inni gabricha Rabbiitii miti’ jedhee siin falme, isaaniin jedhi: ‘kottaa ilmaan keenyaafi ilmaan keessan, dubartii keenyaafi dubartii keessan akkasumas mataa keenyaafi isinis mataa keessaniin hirmaannee hundi keenyayyuu walitti qabamnee ergasii du’aa’iidhaan gara Rabbitti akka inni abaarsa Isaa nama nurraafi isin irraa kijibaa ta’e irratti buusu watwaanna’ jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dandeettii Rabbii guutuu ta’e irraa kan ka’e nama amantii isaatiifi jaalalloo Isaatti tooftaa baasu ni adaba; akkuma isaan tooftaa baasan isaanitti tooftaa baasa.
- Amantii sirrii waa’ee Iisaa keessatti amanamuu qabu ibse. Innis sammuu nagaadhaan wal simata. Aadam inni abbaafi haadha malee uumame dubbiin isaa namarraa irra fagaata. Garuu hundi namaatuu nama ta’uu isaa amana.
- Bifa Qur’aana keessatti dhufeen namoonni wal falman wal abaaruun akka eeyyamamu akeeka.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡقَصَصُ ٱلۡحَقُّۚ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ
ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦٢ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُفۡسِدِينَ
٦٣ قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ كَلِمَةٖ سَوَآءِۭ بَيۡنَنَا
وَبَيۡنَكُمۡ أَلَّا نَعۡبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشۡرِكَ بِهِۦ شَيۡـٔٗا وَلَا يَتَّخِذَ
بَعۡضُنَا بَعۡضًا أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُولُواْ ٱشۡهَدُواْ
بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٦٤ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ
وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوۡرَىٰةُ وَٱلۡإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ
٦٥ هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجۡتُمۡ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ فَلِمَ
تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ
لَا تَعۡلَمُونَ ٦٦ مَا كَانَ إِبۡرَٰهِيمُ يَهُودِيّٗا وَلَا نَصۡرَانِيّٗا
وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفٗا مُّسۡلِمٗا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٦٧
إِنَّ أَوۡلَى ٱلنَّاسِ بِإِبۡرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِيُّ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْۗ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٦٨ وَدَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ
لَوۡ يُضِلُّونَكُمۡ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٦٩ يَٰٓأَهۡلَ
ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمۡ تَشۡهَدُونَ ٧٠



62 Waa'ee Iisaa keessatti kan nuti sitti dubbanne kun isatu haasaa dhugaa kijibaafi shakkiin keessa hin jirreedha. Dhugaan gabbaramaan Rabbiin malee hin jiru. Rabbiin mootummaa isaa keessatti injifataadha; uumamaafi sharii'aa isaa keessattis ogeessa.

63 Yoo waan ati ittiin dhufte kana kijibsiisanii si hordofuu dhiisan sun badii isaaniiti. Rabbiin warra dachiirra balleessanu ni beeka. Sanarratti isaan mindeessuuf jira.

64 Yaa ergamichaa jedhi: 'yaa warra kitaabaa yahuudaafi nasaaraa irraa taatan kottaa; jecha haqaa kan hunduu ishee keessatti wal qixxaatu irratti wal geenya. Innis ibaadaadhaan Rabbiin adda goonee yoo sadarkaan isaa hanga fedhe ta'e waan biraa isaa wajjin gabbaruu dhiisuudha. Gariin keenya garii gooftaa Rabbii gaditti gabbaramuufi ittiin bulamu godhachuu dhiisuudha. ' Yoo isaan dhugaa ati isaan itti waamtu kana irraa gara galaniif, isin yaa Mu'uminootaa! 'nuti Rabbiif ajajamaa ta'uu ragaa nuuf bahaa' isaaniin jedhaa.

65 Yaa abbootii kitaabaa maaliif waa'ee amantii Ibraahiim keessatti falmitu? Yahuudonni Ibraahiim Yahuudaa ture jettee falmiti; nasaaraan immoo nasaaraa ture jettee falmiti. Yahuudummaafi nasaarummaan immoo erga inni du'ee waggaa dheeraa turee akka mul'atte ni beektu. Sammuudhuma keessaniin akka jechi keessan kufaa yaanni keessan dogongora ta'e itti hin geessanuu?

66 Isin yaa abbootii kitaabaa waa'ee amantii keessaniitiifi waan isin irratti buufame waan beekumsa qabdan keessatti nabiyyiidhaan (saw) falmitaniittu; maaliif waa'ee Ibraahiimiifi amantii isaa kan beekumsa isaa hin qabne kan kitaaba keessan keessa hin jirreefi nabiyyoonni keessan isinitti hin fidin keessatti falmitu. Rabbiin dhugaafi iccitii wantootaa ni beeka; garuu isin hin beektanu.

67 Ibraahiim karaa yahuudaa irra hin turre; kan nasaaraa irras hin turre. Garuu amantii jajalloo irraa gara amantii haqaatti dabaa ture. Rabbiif ajajamaa Isa tokkichoomsa ture. Akka warri Makkaah jedhanus Mushrikoota irraa hin taane.

68 Namoonni gara Ibraahiimitti hirkachuudhaaf irra haqa qabanu warra waan inni bara isaa keessa fudhatee dhufe hordofaniidha; akkasumas namoonni isatti hirkachuu irra haqa qaban nabiyyii kanaafi warra isatti amananiidha. Rabbiin tumsaa mu'uminootaati.

69 Beektoleen yahuudaafi nasaaraa irraa ta'an dhugaa isa Rabbiin itti isin qajeelche irraa isin jallisuu hawwu. Mataa ofii malee homaa hin jallisanu. Sababni isaas isaan mu'uminoota jallisuuf socho'uun jallinuma isaaniif dabala. Booda hojii isaanii kana bu'aa isaa hin beekanu.

70 Yaa abbootii kitaabaa kan yahuudaafi nasaaraa irraa taatan maaliif keeyyattoota Rabbii ishee isin irratti buufamte kan nabiyyii ta'uu Muhammad (saw) akeektutti odoma isheen dhugaa Rabbiin biraa buufamteedha jettanii ragaa baatanuu kafartan?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ergaaleen samii hunduu jecha haqaa tokko irratti walii galteetti. Isheenis Rabbiin tokkichoomsuufi shirkii irraa dhorguudha.
- Seenaa beekuun barbaachisaadha. Sababni isaas ragaa cimaa kan dubbiin warra jallataa ittiin deebifamu ta'uu danda'a.
- Namni Ibraahiimitti of hirkisuuf irra haqa qabu warra amantii isaatiifi aqiidaa isaa irra jiranuudha. Odoo isa faallessanuu gara isaatti hirkachuu himachuun homaa hin fayyadu.
- Kaafiroonni abbootii kitaabaa akka jarri hisdii irraa ka'anii mu'uminoota ummata kanaa jallisuuf carraaqqii guddaa qaban keeyyattoonni tarte ni akeekti.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تَلۡبِسُونَ ٱلۡحَقَّ بِٱلۡبَٰطِلِ وَتَكۡتُمُونَ ٱلۡحَقَّ
وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٧١ وَقَالَت طَّآئِفَةٞ مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامِنُواْ
بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَجۡهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكۡفُرُوٓاْ ءَاخِرَهُۥ
لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٧٢ وَلَا تُؤۡمِنُوٓاْ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمۡ قُلۡ إِنَّ
ٱلۡهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤۡتَىٰٓ أَحَدٞ مِّثۡلَ مَآ أُوتِيتُمۡ أَوۡ يُحَآجُّوكُمۡ
عِندَ رَبِّكُمۡۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ
وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٧٣ يَخۡتَصُّ بِرَحۡمَتِهِۦ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ
ٱلۡعَظِيمِ ٧٤ ۞ وَمِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مَنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِقِنطَارٖ ثلاثة أرباع الحزب ٦
يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّنۡ إِن تَأۡمَنۡهُ بِدِينَارٖ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيۡكَ
إِلَّا مَا دُمۡتَ عَلَيۡهِ قَآئِمٗاۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لَيۡسَ عَلَيۡنَا فِي
ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ سَبِيلٞ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ
٧٥ بَلَىٰۚ مَنۡ أَوۡفَىٰ بِعَهۡدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُتَّقِينَ
٧٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا
أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ
إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧



(71) Yaa abbootii kitaabaa! Maaliif dhugaa isa kitaaba keessan keessa jiru dhara isin biraa ta'e waliin maktanii dhugaafi qajeeluma isa keessa jiru dhoksitu? Nabiyyummaan Muhammad (saw) dhugaa ta'uun isa kanarraa tokko. Isin dhugaa dhara irraa, qajeeluma jallina irraa adda baaftanii odoo beektanuu maaliif kana gootu?

(72) Gareen beektolee yahuudaa irraa ta'an wahii 'Qur'aana isa mu'uminoota irratti bu'etti jalqaba guyyaa amanaa; ergasii akka isaan sababa isin itti amantanii irraa deebitaniif jecha shakkanii isaantu kitaaba nurra beeku jedhanii irraa deebi'anuuf jecha dhuma guyyaa immoo itti kafaraa' jedhan.

(73) Ammas nama amantii keessan hordofeef malee amantanii hin hordofinaa jedhan. Yaa ergamichaa! 'gara dhugaatti qajeeluun qajeelfama Rabbiiti malee kijibsiisuufi diddaa isin irra jirtanuu miti' jedhi. Kun immoo eenyunuu tola Rabbii kan akka isin argattanii akka hin arganneef yookiin immoo yoo isin waan isaan irratti bu'e mirkaneessitaniif Rabbii keessan biratti isiniin falmuu sodaadhaafi. Yaa ergamichaa! 'tolli harka Rabbiiti; gabroota Isaa irraa abbaa fedheef kenna. Tolli isaa ummata tokko qofatti hin daangeffamu. Rabbiin abbaa tola guddaati; abbaa tola isaa haqa godhatus sirriitti beeka' jedhiin.

(74) Rahmata isaatiin uumama isaa irraa abbaa fedhe filatee qajeeluma, nabiyyummaafi gosa kennaatiin adda godha. Rabbiin abbaa tola guddaa daangaa hin qabneeti.

(75) Abbootii kitaabaa irraa nama yoo ati qabeenya baay'ee irratti isa amante gara keetti isa deebisutu jira. Ammas isaan irraa nama yoo ati qarshii xiqqoo irratti isa amante akka siif deebisu qoccolteen malee siif hin deebifnetu jira. Sunis sababa jechaafi yaada isaanii badaa ta'e kan 'waa'ee Arabaafi qabeenya isaanii nyaachuu keessatti badiin nurra hin jiru; Rabbiin ishee halaala nuuf godheera' jedhuutiini. Kijiba odoma akka soba isaan Rabbirratti uuman ta'uu beekanu Rabbirratti dubbatu.

(76) Dubbiin akka isaan himatanii miti. Diliin isaanirra ni jira. Garuu namni waadaa Rabbii isa bira jiru kan Rabbiifi ergamoota isaatti amanuu ta'e guutee, akkasumas waadaa isaa namaa waliin qabu guutee amaanaa dhaqqabsiise, ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaate dhugumatti Rabbiin warra Isa sodaatan ni jaalata; sana irratti isaan ni mindeessa.

(77) Warri dhaamsa Rabbii kan inni kitaaba Isaa keessatti buuseefi ergamaa Isaa ittiin erge hordofaa jedhu jijjiiran, akkasumas kakaa isaanii kan waadaa Rabbii ni guunnaa kakatan bakka bu'aa xiqqoo meeshaa addunyaa ta'een jijjiirratan mindaa aakhiraa irraa qoonni isaaniif hin jiru; Rabbiinis waan isaan gammachiisuun isaaniin hin dubbatu; ilaalcha rahmataa gara isaanii hin ilaalu; isaaniif adabbii laalessaatu jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Beektotii abbaa kitaabaa irraa kan warra amantii isaanii hordofan gowwoomsanii dhugaa kitaabni isaanii akeekuufi ergamoonni isaanii ittiin dhufan hin ibsinetu jiru.
- Tooftaa kaafiroonni fayyadaman keessaa tokko amantii keessa seenanii isa keessatti shakkii uumuudha.
- Rabbiin ol ta'e Isatu akkaan kennaa tola oolaadha. Abbaa fedheef tola isaa irraa ni kenna; abbaa fedhe immoo ogummaafi haqa isaatiin ni dhorgata. Tolli isaa immoo isaan buluudhaan malee hin argatamu.
- Wanti namoonni addunyaa irratti Rabbitti amanuufi waadaa isaa guutuu irraa bakka buufatee fudhatu odoma akkaan guddaa ta'eeyyuu mindaa aakhiraatiin yeroo wal biratti madaalamu akkaan xiqqoodha.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُۥنَ أَلْسِنَتَهُم بِٱلْكِتَٰبِ لِتَحْسَبُوهُ
مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنْ
عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ٧٨ مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤْتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا۟ عِبَادًا لِّى مِن
دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُوا۟ رَبَّٰنِيِّۦنَ بِمَا كُنتُمْ تُعَلِّمُونَ
ٱلْكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمْ تَدْرُسُونَ ٧٩ وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن
تَتَّخِذُوا۟ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ وَٱلنَّبِيِّۦنَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِٱلْكُفْرِ بَعْدَ
إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ٨٠ وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّۦنَ لَمَآ ءَاتَيْتُكُم
مِّن كِتَٰبٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا
مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥ ۚ قَالَ ءَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ
عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِى ۖ قَالُوٓا۟ أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَٱشْهَدُوا۟ وَأَنَا۠ مَعَكُم
مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨١ فَمَن تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْفَٰسِقُونَ ٨٢ أَفَغَيْرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُۥٓ أَسْلَمَ مَن فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ٨٣



(78) Yahuudota irraa ummata arraba isaanii jallisanii waan Tawraatiin keessa hin jirre dubbisanii akka isin waan tawraatiin keessaa qara'aaran seetan godhantu jiru. Inni immoo Tawraatii miti. Inumaa inni kijiba isaan Rabbirratti uumaniidha. 'Wanti nuti qara'aarru Rabbiin biraa buufame' jedhu. Inni immoo Rabbiin biraa miti. Odoma akka Rabbiifi ergamaa isaa irratti kijibaaranu beekanuu isaan irratti kijibu.

(79) Nama tokkoof Rabbiin kitaaba Isa biraa buufame kennee beekumsaafi hubannoo kennee nabiyyii godhee isa filannaan ergasii namootaan 'Rabbii gaditti anaaf gabricha ta'aa' jechuun hin taane. Garuu isaaniin 'beektota beekumsa isaaniitiin hojjatan, namoota leenjisan, kitaaba namoota irratti buufame barsiisuufi kan hubattanii irraa barataartanuutiin gaaromsaa ta'aa' isaaniin jedhu.

(80) Akkasumas maleykotaafi nabiyyoota Rabbii gaditti gabbaramaa godhachuu isin ajajuun isarraa hin barbaachisu. Sila erga isin Rabbitti amantanii isa jala butamtanii kufriitti isin ajajuun isaaf eeyyamamaa?

(81) Yaa ergamichaa! Ogga Rabbiin nabiyyoota waadaa jabeeffamaa seensisee 'yoon kitaaba isin irratti buufame irraa hanga fedhe isiniif kenne, ogummaa irraa isin barsiise, kabajaafi sadarkaa irraa tokkoon keessan sadarkaa fedhe irra yoo ga'ee ergasii ergamaan ana biraa ta'e kan kitaabaafi beekumsa isin bira jiru dhugoomsu isinitti dhufe waan inni fudhatee dhufetti ni amantu; isa hordoftanii isa tumsitu' jedhee ergasii 'kana mirkaneessitanii yaa nabiyyootaa? Waadaa kanarratti seentanii? jennaan 'eeyyeen mirkaneessineerra' jechuun deebisan. Rabbiinis 'mataa keessaniifi ummata keessan irratti ragaa bahaa; Anis isinii waliin isiniifi ummata keessan irratti ragaan baha' jedhe.

(82) Booda waadaa ragaa Rabbiitiifi ergamoota isaatiin jabeeffamee kanaatii namoonni gara galan isaan dhugumatti amantii Rabbiifi ajaja isaa irraa bahoodha.

(83) Sila warri fincilaan kun amantii Rabbiin gabroota Isaatiif filate, Islaama dhiisanii kan biraa barbaaduu? Wanti samiifi dachii keessaa hunduu Rabbiif ajajame. Kan akka mu'uminootaa fedhaniiti; kan akka kaafirootaa immoo dirqamaani. Ergasii Guyyaa Qiyaamaa uumamni hunduu qorannoofi mindaadhaaf gara Isaatti deebifamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Beektoleen yahuudaa jallachuufi haasaa Rabbii jallisuuf jecha tooftaa baasuu isaanii; haasawa jijjiiruudhaan namootarrattis kijibuu isaanii,
- Namoonni amantii nabiyyii wahii irran jira jedhu hunduu yoo Muhammaditti (saw) hin amanin inni waadaa isaa kan Rabbiif seene diigeera.
- Namoonni sadarkaan isaanii akkaan guddaan beektota warra barumsaafi hojii walitti qabataniifi namootas kanarratti leenjisanuudha.
- Jallinni guddaan amantii Rabbii kan ummanni hunduu jallataafi qajeelaan isaa ittiin bulu irraa gara galuudha.

قُلْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ
وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ
وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ
وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ٨٤ وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ ٱلْإِسْلَٰمِ دِينًا فَلَن
يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٨٥ كَيْفَ
يَهْدِى ٱللَّهُ قَوْمًا كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ وَشَهِدُوٓا۟ أَنَّ
ٱلرَّسُولَ حَقٌّ وَجَآءَهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦ أُو۟لَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ ٱللَّهِ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ٨٧ خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ
عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ٨٨ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ
بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٨٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ بَعْدَ إِيمَٰنِهِمْ ثُمَّ ٱزْدَادُوا۟ كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ٩٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَمَاتُوا۟ وَهُمْ
كُفَّارٌ فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ ٱلْأَرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ
ٱفْتَدَىٰ بِهِۦٓ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٩١



84 Yaa ergamichaa! 'Rabbiin gabbaramaa ta'uutti amanneerra; waan ajajamne keessattis isaan bulleerra. Wahyii inni nurratti buuse, kan Ibraahiim, Ismaa'iil, Is-haaqiifi Ya'aquub irratttti buusettis amanneerra. Akkasumas waan inni nabiyyoota ilmaan Ya'aquub irraa ta'anitti buusetti, kan Muusaa, Iisaafi nabiyyoonni biroo Rabbii isaanii irraa fudhatan kan akka kitaaboleefi mallattooleetti amanneerra. Adda baafnee gariitti amannee gariitti hin kafarru. Nuti Rabbii tokkichaaf ajajamoodha' jedhi.

85 Namni amantii isa Rabbiin jaalate, Islaama, dhiisee kan biraa filate Rabbiin isarraa hin qeebalu. Inni aakhiraatti ibidda seenuudhaan warra mataa ofii khasaaran irraa ta'a.

86 Rabbiin ummata erga amananii wanti nabi Muhammad (saw) ittiin dhufe haqa jechuu ragaa bahanii sirrii ta'uu isaa irratti ragaan ifaan itti dhuftee kafaran akkamumatti iimaanaaf qajeelcha? Rabbiin ummata qajeeluma dhiisanii jallina filachuun zaalimoota irraa ta'an hin qajeelchu.

87 Mindaan zaalimtoota warra dhara filatanii abaarsi Rabbii, kan maleykaafi namoota hundaa isaan irra jiraachuudha. Isaan rahmata Rabbii irraa fageeffamoodha.

88 Ibidda keessatti hafoo ta'anii ishee keessaa hin bahanu. Adabbiin ishee isaan irraa hin hir'ifamtu; akka tawbatanuufis booda hin aanfamanu.

89 Garuu warra erga miidhaa raawwatanii gara Rabbii deebi'anii hojii isaanii gaaromsan Rabbiin gabroota isaa irraa abbaa tawbateef araaramaa mararfataadha.

90 Warri erga amananii kafaranii hanga du'anutti kufrii isaanii irra turan ogga du'a isaanii tawbaan isaan irraa hin qeebalamtu. Yeroon ishee waan darbeef. Isaan karaa sirrii kan gara Rabbii nama geessu irraa jallattoota.

91 Isaan kafaranii kufrii isaanii irratti du'an tokkoon isaanii irraa warqiin hanga dachii madaalu odoo inni ibidda irraa bilisa of baasuuf kafalee hin qeebalamu. Isaaniif adabbii laalessaatu jira. Guyyaa Qiyaamaa tumsitoonni adabbii isaan irraa deebisu hin jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ergamoota Rabbiin erge hundaafi kitaabota Inni buuse hundattuu odoo adda hin baasin amanuun dirqama ta'a.
- Erga nabi Muhammad (saw) ergamanii Rabbiin eenyurraayyuu Islaama isa isaan ittiin dhufan malee amantii biraa hin qeebalu.
- Nama didee jallina irra ture Rabbiin tawbaafi qajeeluma isaaf mijeessuu diduudhaan Rabbiin isa ni adaba.
- Hulaan tawbaa hanga duuti itti dhuftutti yookiin biiftuun dhihaan deebitee baatutti banamaadha.
- Guyyaa Qiyaamaa adabbii Rabbii irraa hojii gaarii malee wanti nama nagaa baasu hin jiru; qabeenyi odoma dachii guutuu ta'eeyyuu homaa isa hin fayyadu.